## 1.11- Èske se yon mirak?

Nan "Une Ecole Nouvelle", nou te konn bay paran yo chwa, pou timoun yo kòmanse aprann li nan lang yo avèk liv kreyòl, oubyen nan lang franse avèk liv franse. Nou te respekte volonte paran yo. Mwen gen dwa di mwen te jwenn yon ka espesyal. Lè mwen sonje istwa sa a, mwen gen anpil kè kontan. Lè m ap sonje kouman m reyisi sove yon jèn ki te gen anpil pwoblèm lekòl, mwen gen yon bèl satisfaksyon.

Vwala, se istwa pitit chofè mwen. Chofè a vin jwenn mwen nan fen mwa jen. Li di mwen: mesye Tardieu m gen pwoblèm. Men yo mande pou timoun mwen an triple klas la. Bagay sa a di pou timoun nan fè 3 fwa klas la. Yo di li pa pase. Chofè a te abite anndan Dèlma. Li te lwen pou timoun nan vin lekòl lakay, paske petèt depi lè li te double a, li te kapab mete timoun nan lekòl lakay la, "Une École Nouvelle". Mwen di chofè a: ou konnen m ap pran timoun ou an. M pa menm bezwen rankontre avèk li. M ap pran li, m ap fè li fè klas la. Men, atansyon, se liv kreyòl sèlman m ap ba li. Se sèl kondisyon pou mwen pran li. Papa a di : Mesye Tardieu, mwen konnen nan lekòl ou a yo fè anpil kreyòl. Kòm timoun nan, tout sa li fè lekòl la, li pa janm pase, mwen fè w kado li. Fè sa w vle avèk li .

Timoun nan antre lekòl la. Epi, li pa janm gen pwoblèm ankò. Avèk kreyòl ase nou pouse li. Jodiya, timoun nan gran timoun. L ap travay nan Etazini. Li etidye nan inivèsite san pwoblèm. Yo te mete 2 boulèt nan pye timoun nan, oubyen si nou pito yo te mete 2 boulèt nan kou timoun nan avèk yon lang franse li pa te konprann anyen ladann. Li demare ak kreyòl la, epi kwè mwen, li demare angran. Epi li pa janm gen pwoblèm ankò. Sa a mwen kwè se yon gran mirak. Kite mwen ri, lè m ap panse mirak sa a. Wi, m bije ri, lè m ap sonje yon bagay ki te senp, ki te dwe fèt nòmalman. Men mwen move anpil tou, lè m ap di konbyen timoun yo pèdi konsa nan fè yo pote sou do yo, yon lang ki pa pou yo.

Pou moun ki konnen chofè mwen an se Gerbert Chrisostome. Limenm tou, li abite Etazini, jounen jodiya. Men lè li vwayaje bò isit, misye pase salye mwen san mank, chak fwa avèk yon ti kado.

Kreyòl pale, kreyòl konprann.

## 1.12- Akoustik Fanm Kreyòl

Mwen te kontre avèk Akoustik Fanm Kreyòl, nan dat 26 out nan lane 2014, mwen te twouve yo chante byen, mwen te tonbe pou yo, yo menm yo te tou pwofite mete men sou mwen pou m te vin parenn yo, se konsa nou kòmanse travay ansanm. Premye bèl travay nou te fè, sèke nan okazyon mwa kreyòl 2014 la, Akoustik Fanm Kreyòl te pase nan 58 lekòl andedan Pòtoprens la, se te pou nou fè pwomosyon lang kreyòl ak kilti kreyòl, chak kote yo te pase, yo te chante yo te bay yon mesaj, yo te bay yon tikout dans, e tout sa se konsa te vin genyen yon gwo final nan dat 29, se te gwo fèt nan dat 29 sila a, nan oditoryòm Kanado Ayisyen an.

M ap pwofite salye Akoustik Fanm Kreyòl, yon jan espesyal, paske yo anrejistre pou Kopivit l'Action Sociale twa chante sou lang kreyòl. Youn ladan yo se yon bèl videyo sou lang kreyòl.

AFK, se 5 jèn fanm ki nan dat 8 mas 2014, jounen entènasyonal fanm, te deside fòme yon gwoup : “Akoustik Fanm Kreyòl" pou plezi nou chak, epi pou chante peyi. AFK, se 5 jèn fanm ki plen talan , 5 jèn fanm kreyòl ki deside ale lwen. Jodiya annou swete yo siksè. Mèsi Akoustik Fanm Kreyòl pou bèl chan nou anrejistre sou lang kreyòl la.




## 1.13- Fèt nan Kanado

Nan dat 29 oktòb 2014, Kopivit Aksyon Sosyal avèk fondasyon Fière Haïti, te fè yon bèl sware pou mete kilti nou ak lang kreyòl byen wo. Se te yon pwogram espesyal pou yon espektak espesyal. Tèm sware a sete "Ala Yon Bon Peyi".

Nou te gen plizyè gwoup, plizyè Atis ki te patisipe nan pwogram espektak sila a. Nou te gen koral Senfilip ki te soti nan pawas Sentantwàn, nou te gen Atis Dyedone avèk Rénal Dimanche. Nou te genyen Grégory Sereme ki t ap bay cho dans fòlklorik avèk Kenndalie Joseph. Nou te genyen BIC, Roosevelt Sayan. Nou te genyen yon jèn atis, D. Perfect (Danger Djemerson), ki te fèk parèt ki t ap jwe gita, yon jèn nou te vle ankouraje. Epi nou te genyen Akoustik

Fanm Kreyòl. Pwogram nan te byen reyisi.

Nou te klotire li avèk yon remiz sètifika pou moun avèk gwoup moun nou konnen ki t ap travay depi plizyè lane pou monte drapo kreyòl la byen wo.

Kopivit Aksyon Sosyal kwè lang kreyòl nou an se yon zouti k ap ede peyi nou an reprann dinyite li, bon sans li. Kopivit Aksyon Sosyal te kwè gen moun ki pa janm sispann batay pou kreyòl la. Kidonk fòk te gen rekonesans pou travayè sa yo. Se sa k fè nan okazyon bèl espektak sa a Kopivit te pwofite onore kèk fanm, kèk gason, ak enstitisyon k ap goumen depi lontan pou lang nan vanse. Men lis moun Kopivit Aksyon Sosyal te onore:

- se mesye Evens Paul,
- se konpè Filo,
- se mesye Dieudonné Fadin,
- se depite Vikens Derilus,
- se madan Liliane Pierre Paul.

Men enstitisyon Kopivit Aksyon Sosyal te onore jou sa a:

- edisyon CUC, Collège Université Caraïbes
- jounal Bon Nouvèl,
- asosiyasyon Kiwo Ayiti.

## 1.14- Mwa oktòb 2017

*Men kèk aktivite nan kalandriye mwa oktòb la, yon seri aktivite mwenmenm akademisyen Gérard-Marie Tardieu avèk kolaboratè mwen nou te jwenn envitasyon, pafwa sanzatann.*

**2 oktòb-** Nan jedi swa, 2 oktòb, mwen pran lapawòl pandan 30 minit + kesyon 20 minit, nan Rotarac, seksyon jèn yo nan "Rotary Club de Petion-Ville".

**9 oktòb-** m jwenn envitasyon pou Lydia Bradford pale lendi apremidi, 9 oktòb nan radyo Kiskeya.

**13 oktòb-** Gérard-Marie Tardieu pale nan radyo "Lumière" vandredi maten 13 oktòb.

**15 oktòb -** Gérard-Marie Tardieu pale nan radyo "Ballade" Pòdepè dimanch 15 oktòb, pandan 30 minit.

**16 oktòb -** Lendi maten 16, nan Akademi an, rankont avèk otè ak editè ki ekri ouben pibliye liv kreyòl pou lekòl.

**20 oktòb-** nan dat 20 oktòb, nan vil Aken, sou envitasyon Direktè lekòl Notre-Dame du Sacré-Coeur, Sè Asma, Gérard-Marie Tardieu pran lapawòl devan anviwon 700 elèv. Li te gen "Akoustik Fanm

Kreyòl" ki te akonpaye li.

**23 oktòb-** Kopivit Aksyon Sosyal te jwenn yon randevou pou Daniel Camoens nan Radyo Megastar, emisyon midi

**24 oktòb-** Daniel Camoens te pran lapawòl devan tout anplwaye Kopivit Aksyon Sosyal yo.

**24 oktòb -** nan radyo Solèy, emisyon midi: Gérard-Marie Tardieu avèk Daniel Camoens nèg Sen Lwi Dinò te envite espesyal.

**25 oktòb-** nan radyo Lumière : Gérard-Marie Tardieu avèk Daniel Camoens te envite espesyal.

**27 oktòb-** Akademisyen Gérard-Marie Tardieu te pale, diskite avèk plis pase 300 jèn nan lise Dimasè Estime, nan Ench.

**27 oktòb-** rankont Akademisyen Gérard-Marie Tardieu avèk 30 pwofesè lang kreyòl nan Ench. Se te pou envite yo fòme yon asosiyasyon pwofesè lang kreyòl. Bèl reyinyon. Anpil kesyon te debat. Kopivit l'Action Sociale te disyribye 90 liv kreyòl. Akademisyen Gérard-Marie Tardieu te distribye tou mesaj Mis Ayiti nan okazyon ouvèti ofisyèl mwa oktòb, mwa kreyòl la. Chak pwofesè te jwenn 2 ti liv ki genyen ladann rezolisyon sou dwa lengwistik

timoun yo Akademi an te soti nan mwa septanm 2016, anplis rezolisyon òtograf la, limenm ki te soti premye jen 2017.

**27 oktòb-** Pòtoprens nan Bar de l'Ère, rue Kapwa, Original Koupe Plus te jwe mizik li a : "Pale Kreyòl". Sou rit konpa manba sa a, pwofesè dans Gregory Sereme te bay yon bèl prestasyon dans konpa, pandan "Pale Kreyòl" t ap jwe. Nan menm okazyon sa a akademisyen Gérard-Marie Tardieu ak 2 lòt moun te pran lapawòl pou kore lang kreyòl la.

**28 oktòb-** Kopivit Aksyon Sosyal te fè kado yon estòk liv kreyòl bay Asosiyasyon Nasyonal Eskout Ayiti.

**28 oktòb-** akademisyen Gérard-Marie Tardieu te prezan nan lansman diksyonè kreyòl nimerik, nan lokal CEPROGOJUL, Dèlma . Akademisyen Tardieu te pran lapawòl pandan anviwon 10 minit.

**28 oktòb-** Pòdepè...bèl fèt....Ekspozisyon liv kreyòl, chante, dans, enskripsyon pou konkou tèks Kreyòl pou Nwèl 2017. Se te yon inisyativ libreri Areytos avèk patisipasyon "Asosiyasyon Pwofesè ak Fòmatè Lang Kreyòl Nòdwès", epi avèk sipò finansye Kopivit Aksyon Sosyal (Kopivit l'Action Sociale).

**29 oktòb-** 8 è 30 dimaten nan radyo Balad Pòdepè, akademisyen Gérard-Marie Tardieu te envite. Li te reponn kesyon pandan inèdtan.

**29 oktòb** : akademisyen Gérard-Marie Tardieu te patisipe nan emisyon "Kilès ou ye": inè 30 pou 3 zè, nan radyo Karayib. Li te kontinye avèk animatè Jacques Adler Jean Pierre 3 zè pou 3 zè 30.

**29 oktòb** : nan Kwadèboukè, pastè Grégoire te klotire konkou tèks Kreyòl, yon konkou asosiyasyon pwofesè KELKES te òganize avèk sipò finansye Kopivit Aksyon Sosyal ( Kopivit l'Action Sociale). Sa te fèt 4 è pou sizè apremidi.

Sa ki te enteresan anpil anpil, avèk èd Kopivit, KELKES kreye jou 29 oktòb sa a premye "Klèb Anbasadè Kreyòl Elèv ak Etidyan (ANBAKEE)". Premye klèb sa a te gen 16 jèn ladann.

**31 oktòb,** 5 è 30 dimaten pou rive 6 zè, akademisyen Gérard-Marie Tardieu te patisipe nan emisyon Radyo Trans Inter 98.1. Emisyon an rele "Dimansyon plis ( ribrik 100% lakay)", yon emisyon Pastè Grégoire anime. Nou pwofite souliye: pandan tout mwa kreyòl la, chak maten Pastè Grégoire te devlope yon sijè ki gen relasyon ak lang kreyòl la.

Pandan mwa kreyòl la, Kopivit l'Action Sociale te fè anrejistre 5 videyo pou kore lang kreyòl la. Se te :

- videyo Team San Dola,

- videyo pou yon jèn chantè, Saint Louis Alright, ki se etidyan nan Pòdepè,

- videyo Akoustik Fanm Kreyòl,

- videyo Original Koupe Plus,

- videyo atis Dumas Kernizan Lafleur.

Pandan mwa kreyòl la, chak jou, Akademisyen Gérard-Marie Tardieu te mete sou Facebook ak sou Whatsapp yon mesaj li te kore swa avèk yon mizik, swa avèk yon powèm, swa avèk yon videyo. Mesaj sa yo akademisyen an te poste yo pou anviwon simil moun (6000 moun) ta kapab jwenn yo, chak jou.

Pandan mwa oktòb la, Kopivit Aksyon Sosyal lanse yon konkou tèks Nwèl nan lekòl Depatman Lwès.

Kopivit Aksyon Sosyal ale lanse konkou tèks Nwèl sa a nan Depatman Sidès la tou.

## 1.15- Yon ti rapò sou sa mwen viv pandan mwa kreyòl 2017 la.

1- Mwa kreyòl la fè mwen dekouvri kijan popilasyon an ap tann pou wè kouman Akademi an pral rezoud yon pakèt pwoblèm.

- Kilè Akademi an ap fè lajistis fèt an kreyòl?

- Kilè Akademi an ap fè lekòl fèt an kreyòl?

- Kilè Akademi an ap fè yo bay liv lekòl an kreyòl?

- Kilè Akademi an ap fè yon diksyonè kreyòl?

Sou pwen diksyonè a, yo repete sa anpil. Lè mwen agimante se pa wòl Akademi an fè diksyonè yo pa fin konvenki.

Yo mande omwens pou AKADEMI an sanksyone kèk lis vokabilè (sètadi kèk leksik) si li poko ka bay yon diksyonè... Yo di leksik sa yo se ijan pou moun sispann anplwaye mo fransè...Pou yo pa nan grate tèt, lè yo bezwen yon mo.

2- Mwen dekouvri tou se nan tout kouch sosyal yo moun yo kwè nan Akademi an.

3- Gen moun ki pa te okouran gen yon Akademi Kreyòl Ayisyen, menm pami pwofesè lang kreyòl yo.

Men, yomenm tou yo pare pou mache avèk Akademi an. Se toupatou ochan pou Akademi an.

4- Gen jèn ki pare pou mobilize tèt yo pou voye kreyòl la monte. Menm gen plizyè ki te konpoze chante oubyen tèks pou kore kreyòl la. Sèten pami jèn sa yo t ap ferayè anvan nou rive gen Akademi Kreyòl la.

5- Mwen reyalize ki fòs Akademi an kapab jwenn nan men moun ki sou teren an. Parekzanp gen asosiyasyon pwofesè lang kreyòl nan Nò, nan Nòdès, nan Atibonit, nan Kafou/Gresye, nan Kwadeboukè. Tout asosiyasyon sa yo ekziste anvan AKA. Asosiyasyon Nò /Nòdès la fèk fete 10 lane ekzistans li. Asosiyasyon sa yo, yo kapab reyèlman vre kore AKA. Epi AKA kapab kore yo tou.

6- Asosiyasyon Kafou/Gresye a deside elaji kò li nan Pòtoprens. Se ta yon bon bagay. Gen yon asosiyasyon tou nèf nan Nòdwès, ki reyalize yon bèl jounen nan Pòdepè, nan okazyon 28 oktòb la. AKA dwe ba yo èd ak sipò pou yo devlope. Mwen kwè Aka dwe reflechi sou sa.

Gen yon asosiyasyon ki vle boujonnnen nan Ench. Mwen kwè Akademi an ta dwe ede yo ranfòse tèt yo.

7- Mwen reyalize kesyon bilengwis la sèten moun ta renmen mete sou pye a, li pa alamòd ankò nan mitan popilasyon an, li pa reponn ak bezwen popilasyon an ki pa mande sa ditou. PETÈT se yon bagay ki konsène ras entelektyèl yo. Gen plizyè moun ki pale sou zafè lang kolon, yon lang etranje kòm lang ofisyèl ki pa ta dwe...yon lang ki ap toufounen ouben "gagannen" lang natif natal la. Mwen vle souliye mo gagannen an paske se yon pwofesè lang kreyòl ki itilize mo sa nan vil Podepè. Se pou nou kapab reyalize santiman popilasyon an nan zafè lang nan peyi a. Natirèlman Akademi an te vote pou yon etid/ankèt nasyonal. Lè a rive pou sa fèt! Se yon bezwen.

Menm, gen yon jèn nan Ench, ki mande poukisa 2 lang ofisyèl...

8- Apre mwa kreyòl sa a, mwen ta gen dwa di Akademi an se yon enstitisyon popilasyon an te bezwen. Li kontan jwenn li, li vle ale pi devan avèk li. Akademi an devan, limenm popilasyon an li dèyè pye pou pye... Nou dwe fè atansyon pou popilasyon an pa pran devan nou, pou Akademi an pa yon desepsyon pou li.

Mwen reyalize nou pa gen tan pou nou pèdi.

9- Mwen remake tou, konbyen popilasyon an gen

gran respè pou akademisyen nou ye yo. Yo gade nou avèk diyite ,yo ban nou anpil onè, yo gade nou kòm saj. Kidonk nou gen pou wòl mentni oubyen kenbe wo kalite respè yo gen pou nou an. Kidonk nou dwe travay pou kenbe konsiderasyon popilasyon an bay AKADEMI an .

**KONKLIZYON.**

Si mwen ta rezime se pou mwen ta di mwa kreyòl sa a ki fini a, li mete dlo nan bouch jèn yo nan popilasyon an, epi nan bouch anpil anpil Ayisyen.

Se te yon bèl reyisit. Se tèlman yon bèl reyisit, mwen jwenn yon seri envitasyon nan radyo ki pa te prevwa ditou (gade lis ki anekse a).

Se kounyen an travay la kòmanse pou Akademi Kreyòl Ayisyen.

# 1.16- Konkou kreyòl 2015

Nan lide pou bay kreyòl la bonjan jarèt, yon mannyè pou fè tout Ayisyen natif natal, zannana kou pengwen, pou fè yo konnen kreyòl la se yon lang tankou tout lòt lang yo, Kopivit l'Action Sociale te òganize yon konkou tèks nan divès lekòl nan kapital la. Tèm konkou a se te "Nwèl se lespwa". Anpil lekòl te patisipe.

Jou dimanch 20 desanm 2015, final konkou te rive fèt ak yon bèl prezantasyon pyès teyat "Ayiti pa dwe peri" Jij yo te delibere, e se Kishamar Aurélie Joly, yon fiyèt nan enstitisyon Sacré-Cœur, ki te pote lamayòl. Ti jènfi sa a te gen sèlman 11 lane. Kopivit l'Action Sociale te bali plizyè prim. Men pi bèl prim lan se te patisipasyon li kòm otè nan "Livres en folie" 2016.

Kishamar te pran gou epi pou 2017 li te retounen yon lòt fwa nan "Livres en folie" avèk Lavi Mona 2. Se limenm ki te pi jèn otè nan "livres en folie".

Prezidan Jovenel Moïse te tèlman kontan li te achte 1000 egzanplè nan liv sa a.

# KONKOU KREYÒL 2017

Zonbi goute sèl, li pa mande rete. Se konsa anpil lekòl ak elèv t ap mande pou yo refè konkou Nwèl la.

Kopivit l'Action Sociale te oblije reponn prezan pou mwa desanm 2017 la. Li te vin fè yon dezyèm konkou tèks pou Nwèl, avèk tèm "Nwèl reyalite peyi m". Men fwa sa a, se pa sèlman depatman Lwès ki te patisipe. Kopivit te janbe Jakmèl.

Men lis elèv ki te prezante pi bèl tèks nan konkou nwèl 2017 la.

| Non / siyati | Enstitisyon | Laj / Sèks |
|---|---|---|
| Louis Kechny | National Congréganiste / Kabarè | (11 - 12) F |
| Wadline Dassas | Bazile Moreau Kafou | (13) ans F |
| Jennyfer Amentha Vicky Saintus | Sacré Cœur / Pòtoprens | (15 - 16) F |
| Bianca Zainah Lohier | Centre Alcibiade Pommeyrac (Jakmèl | (14) F |
| Gilles John-Ergy | Centre d'Etudes La Trinité / Jakmèl | (18) G |

Anpil anpil elèv te kontan, anpil elèv te satisfè.



*Gayan Jakmèl: Centre Alcibiade Pommeyrac*

*Gayan Bazile Moreau, Kafou*





## 1.18- Asosyasyon pwofesè lang kreyòl yo

Nan ane 2007 la, nou te mete avèk kèk eskout pwofesè lang kreyòl nan Nò, pou kreye yon asosiyasyon pwofesè lang kreyòl. Sa fè 10 lane depi asosiyasyon pwofesè lang kreyòl Nò/Nòdès,egziste. Ayibobo pou tout moun sa yo, ki pa janm dekouraje. Yo toujou kenbe fèm nan batay pou pwomosyon kreyòl la depi 10 ane. Non sèlman y ap bay kou kreyòl, men regilyèman chak ane, asosiyasyon sa a, kenbe nan bay kou fòmasyon. Konsa, pwofesè yo gen plis konpetans pou fè lang kreyòl la ateri nan sal klas yo. Men yo jwenn anpil desepsyon. Yo bouke ekri Ministè Edikasyon Nasyonal pou mande liv ki nesesè pou yo kapab bay kou kreyòl yo pi byen. Se tan pèdi. Lèt apre lèt, se lave men siye atè. Yo pa janm jwenn repons kèlkeswa minis ki pase nan pòs la. Se pou nou sonje asosiyasyon sa a ekziste anvan Akademi Kreyòl Ayisyen an.

Nan ane 2017 la, yo fete 10 rekòt kafe yo. Nou felisite APLKN, Asosiyasyon Pwofesè Lang Kreyòl Nò Ak Nòdès.

Nou te mete tou avèk pwofesè ki fè anseyman kreyòl nan lòt depatman swa pou ankouraje yo kreye asosiyasyon, swa pou akonpaye yo si yo te deja gen

asosiyasyon pa yo.

Nan Gonayiv, gen 2 asosiyasyon pwofesè lang kreyòl. Gen ALKA epi gen APKOKLA. Nou te kore yo toulède, nou travay ak toulède.

Nou te jwenn KELKES, ki fonde depi 2004 nan Kwadeboukè: Konsèy Edikatè pou Lang Kreyòl ak Edikasyon Sivik. Nou te ba li sipò tou. Bravo KELKES ki gen 14 rekòt kafe, epi ki la anvan Akademi Kreyòl Ayisyen an.

Nou te ankouraje pwofesè nan Kafou pou yo te kreye yon asosiyasyon pwofesè lang kreyòl tou. Se konsa yo te kreye asosiyasyon Pòtoprens Gresye, Kafou, Pòtoprens (APKAG). Se yon asosiyasyon k ap fè tipa, tipa. Nou espere l a vin pi gwo, l a vin pi anfòm.

Nan mwa septanm 2017 la nou te monte nan Podepè, kote nou te reyini 30 pwofesè lang kreyòl. Yo te soti nan plizyè vil depatman Nòdwès la. Se konsa yo te gentan monte asosiyasyon pwofesè lang kreyòl la pou yo te fete 28 oktòb la angran.Yo te fè yon bèl demonstrasyon. Kopivit l'Action Sociale te voye ni liv, ni yon patisipasyon pou yo te kapab fè yon bèl fèt kreyòl. Bravo pou APALK: Asosyasyon Pwofesè ak Animatè Lang Kreyòl (Nòdwès)!

Nou te ale nan Ench tou, nan dat 27 oktòb 2017 la. Nou te rankontre 15 pwofesè lang kreyòl. Nou te envite yo monte yon asosiyasyon. Piti piti asosiyasyon sa a ap vini.







*Pwofesè ak Jèn ANBAKEE ak manm Kopivit 23 /10/18*

*Nòdwès*



*Nò-Nòdès*






## ANBAKEE

23 janvye 2018 se te lansman ofisyèl ANBAKEE, nan lokal Kopivit l'Action Sociale, 102 Laflè Dichèn. Te gen reprezantan asosiyasyon pwofesè sa yo:

- Asosiyasyon pwofesè lang kreyòl Nò /Nòdès,
- Asosiyasyon pwofesè lang kreyòl Nòdwès,
- Asosiyasyon pwofesè Latibonit,
- Asosiyasyon pwofesè Gresye, Kafou/Pòtoprens,
- Asosiyasyon pwofesè Kwadeboukè.

Te genyen tou 10 jèn ki te deja reponn prezan pou yo jwe wòl Anbasadè a kòmsadwa.

Men kisa ANBAKEE a ye.

Nan lide pou fè pwomosyon lang kreyòl la

Ayiti epi aletranje, pou mennen lang kreyòl la nan yon nivo devlòpman ki pi djanm, Kopivit l'Action Sociale (KLAS) avèk plizyè Asosiyasyon Pwofesè lang kreyòl prensipalman avèk Konsèy Edikatè pou Lang Kreyòl ak Edikasyon Sivik (KELKES) kreye ANBAKEE (Anbasadè Kreyòl Elèv ak Etidyan) ki se yon asosiyasyon nasyonal. ANBAKEE nasyonal gen pou laji kò li nan tout peyi a sou fòm ANBAKEE rejyonal ak ANBAKEE lokal.

Bi ANBAKEE se fè pwomosyon lang kreyòl la tout kote avèk konkou jèn yo. Se travay san pran souf pou pwomosyon lang kreyòl la, nan devlòpman li tou, yon jan pou lang kreyòl la vin sèl lang ofisyèl.



***ANBAKEE Sen Lwidinò***

# 1.20- Vizit koutwazi nan Le Nouvelliste.

Pawòl kreyòl nan chante,
Pawòl kreyòl nan teyat,
Pawòl kreyòl nan legliz,
Pawòl kreyòl nan konbit,
Pawòl kreyòl toulejou
Nan tout bèl pwovèb yo.



Pawòl kreyòl nan radyo
Pawòl kreyòl nan televizyon,
Pawòl kreyòl sou Facebook,
Pawòl kreyòl sou Whatsapp,
Pawòl kreyòl nan Google
Pawòl kreyòl nan Youtube
Pawòl kreyòl toupatou...

Ayiti kouwè lòtbò dlo.
Pawòl kreyòl yo
Se yomenm sèl
Ki simante tout Ayisyen!
Wi, sa se vre, toutbon vre!

Vwala, se te yon delegasyon Akademi Kreyòl Ayisyen an ki te ale vizite jounal Le Nouvelliste. Se te jedi premye mas 2018

Mesye Max Chauvet, Direktè jounal la, te resevwa nou kòmsadwa. Nan twoke pawòl avèk nou, li fè nou konnen abòne li yo se franse yo achte. Men li avwe nou, avèk yon bèl souri, li avwe nou, moun ki ap diskite avèk yo sou entènèt, plis pase 82% nan yo se kreyòl yo itilize. Nou gen dwa sipoze se paske dyaspora nou an, pa twò abitye ak franse a. Kidonk, olye yo ta itilize dezyèm lang yo adopte a, angle ouben espayòl, yo tou sèvi ak lang ki simante nou tout la, kreyòl nou an. Yon kreyòl pale, kreyòl konprann! Sa se pa manti.

Plis pase 82 % abitye ki ap dyaloge, ki ap boukante pawòl, ki ap diskite avèk Le Nouvelliste, plis pase 82% se kreyòl ki zouti yo nan echanj kominikasyon sa a.

Si mwen manti, se apre mesye Max Chauvet.

# 1.21- KONKLIZYON

## PWOVÈB

Kreyòl pale, kreyòl konprann.
Pale franse pa di save pou sa.
Twòp tafya fè nèg pale franse.
Pale franse pa fè m pè.
Pale franse pa voye nan mache.
Pale franse fè nèg fè tenten.

Kreyòl pale, kreyòl konprann.
Pa jete vye chodyè pou chodyè nèf.
Sa ki nan vant ou se li ki pa w.
Manje kay moun pa janm plen vant ou.
Atansyon pou nou pa boukannen dlo.
Atansyon pou nou pa kale kokoye pou po.
Jan w ranje kabann ou se jan w kouche.
Sa w plante se sa w rekòlte.
Pale franse pa di save pou sa

Men

Kreyòl pale, kreyòl konprann.
Si w bwè se pou w sou.
Kay koule twonpe solèy, li pa twonpe lapli.
Lawouze fè banda toutan solèy poko leve.

Tousa ki klere pa lò.
Tanga pi rèd pase rad.
Si m te konnen toujou dèyè.
Chodyè prete pa kreve pwa sèk.
Tanbou prete pa fè bon dans.

Si nou konte n ap jwenn 21 pwovèb nan tèks sila a, 21 pwovèb ki pou fè nou reflechi sou sa ki nan men nou anvan nou kouri pou al chache sa ki pa pa nou tout bon.

Se pou nou toujou travay pou nou gen fyète tèt nou, pou nou gen fyète pitit Ayiti Toma, pou nou gen fyète kilti nou, sitou pou gen fyète lang nou.

*Jou fèy la tonbe nan rivyè a*
*se pa jou a, li pouri !*

# DEZYÈM PATI

# Lang kreyòl la limenm devan listwa

*Se istwa lang kreyòl nou an ki ap make pwen jou apre jou. Wi, kreyòl nou ap vale teren malgre gwo pataswèl li te resevwa nan dat 19 jen 1918. Se yon pataswèl, ki makònen avèk sèvitè konkòda Ayiti te siyen ak Vatikan, vin ban nou tout konplèks, tout prejije ki mare lespri nou nan yon katastwòf, yon depandans ki antere nou tou vivan.*

Si nou fouye zo nan kalalou, si nou gade listwa a, kreyòl nou an li soti byen lwen pou li rive jodiya ap make pwen.

Annou gade sa:

**1750 Lisette:** *premye tèks kreyòl nou jwenn*

1 Lisette quitté la plaine
mon perdi bonheu à moué;
Gié à moin semblé fontaine,
Dipi mon pas miré toué.
Le jou quand mon coupé canne
Mon fongé zamour a moué
La nuit quand mon dans cabane
dans dormi mon quinbé toué.

2 Si to allé à la ville,
Ta trouvé geine Candio
qui gagné pou tromper fille
Bouche doux passé sirop
Ta va crér yo pa bien sincère,
Pendant quior yo coquin tro;
C'est Serpent qui contrefaire
Crié Rat, pour tromper yo.

3 Dipi moin perdi Lisette,
Mon pas souchié Calinda
Mon quitté Bram-bram sonnette.
Mon pas batte bamboula
Quand mon contré laut négresse,
Mon pas gagné gié pou li;
Mon pas souché travail pièce
Tout qui chose a moin mouri.

4 Mon maigre tant com'gnon souche
Jambe à moin tant comme roseau;
Mangé na pas doux dans bouche,
Tafia même c'est comme do
Quand mon songé toué Lisette
Dyo toujour dans jié moin
Magner moin vini top bête
A force chagrin magné moin

5 Lisette, moin tandé nouvelle,
To compté bientôt tourné
Vini donc toujours fidelle
Miré bon pasé tandé
N'a pas tardé davantage
to fair moin assez chagrin

Mon tant com'zozo dans cage
Quand yo fair li mouri faim.

**14 Out 1791**

*Diskou Boukman te fè lan sèman Bwa-Kayiman, ki te pase jou ki 14 la, lan mwa daou 1791.*

*Yo di se Era Dimèl (Hérard Dumesle) ki mete l sou fòm yon pwezi.*

Bon Dié qui fait soleil, qui clairé nous en haut,
qui soulevé la mer, qui fait grondé l'orage
Bon Dié la, zot tendé? Caché dans yon nuage
Est là li gadé nous, li ouai tout ça blancs faits!
Bon Dié blancs mandé crime, et part nous vlé bienfèts;
Mais Dié la qui si bon ordonnin nous vengeance;
Li va condui bras nous, li ba nous assistance
Jetté portrait dié blancs qui soif dlo dans gié nous
Couté la liberté li parlé cœur nous tous.

**29 out 1793: pwoklamasyon libète esklav yo. Sontonaks te li epi fè afiche dokiman sila a.**

**PROCLAMATION**

**AU NOM DE LA REPUBLIQUE**

**NOUS ETIENNE POLVEREL ET LEGER –**

## FELICITE SONTHONAX,

### Commission civile de la République, que Nation Française voye dans pays-ci pour mette l'ordre et tranquilité tout-par-tout

[…] Nous ordonnée cila la va tout de suite rangée en langage créole, pour toutes nègres io comprendre ça qui la dans; que li imprimée, publiée et affichée tout-par-tout; qui io enregistré li à la Commission intermédiaire, aux deux conseils supérieurs, dans toutes tribunaux et dans toutes Municipalités de la Colonie, dans le langage français et dans le langage créole.

Nou vle dans chaque bitation io gagné deux copies Proclamation cila la, yone en français et l'autre en Créole, et que Colone la placé io coté outi toute monde capable voir io bien.

Toutes zabitans, procureurs ou colone-gérants io va obligé tous les lundi bon matin, avant nègres a io allés dans travaille, semblé io toutes douvant porte grand-café à io, et quand io toute va semblés, maitre la ou bien colone la, va lire Proclamation cila la dans langage créole, pour toutes nègres tendé; et maitre la qui manqué, li va payé cinq cents piastres lamende; si c'est procureur et colone-gérant la io qui manqué; io va oté commandement bitation la dans main io, et io pas lè jamais capables gagnés l'autre dans pays-ci.

Nous ordonné Gouverneur Général la tienbé la main pour Proclamation cila la ben exécutée tout-par-tout.

Fait à Port-au-Prince, le 5 mai 1793, Premier l'année République Française.

**8 novanm 1801:** pwoklamasyon Napoleyon Bonapat: « nous savez tant tèleman zòt toute libre, que zote toute legale douvant bon Die e dans zieu la repiblique »

**1801/1803** Napoleyon voye yon total 40 pwoklamasyon nan lang kreyòl pou Sendomeng.

**Konstitisyon 1801.** Nan Konstitisyon Tousen Louvèti a, atik 68 la pale sou zafè lekòl. Men li pa di anyen sou zafè lang.

**Konstitisyon 1805.** Atik 19 pale sou zafè lekòl. Pa gen anyen sou zafè lang.

**20 me 1805:** Diskou kreyòl Lanperè Desalin pou prezante konstitisyon enperyal la.

**Konstitisyon 1843** resi pale sou lang. Apati konstitisyon 1843 a, tout lòt konstitisyon yo pale yon jan pou di gen libète itilize kreyòl oubyen franse nan lekòl tankou nan administrasyon piblik la. Sa pral chanje apati 1918.

**1883:** Choukoun, powèm Oswald Durand *(wè tèks la nan anèks # 1).*

**1 me 1887:** diskou kreyòl prezidan Salomon pou fèt agrikilti

**(premye pati)**

Mes zanmis,

Tous les ans, nous vini fété avec moin, fête de l'agriculture. Année cilà là, café monté empile. Main cé pas moin qui fait li monté, ou tendé! Récolte café manqué lan toutes pays. Ici li donnin moins l'année cila la, pasé les autres. Cé ça qui fait li monté. Jodi, yo payé ou 20 gourdes pou cent livres. Cé pa moin qui payé ou 20 gourdes, ni qui fait li monté: comprenne ça bien, parce que si moin pas fait li monté, moin pas ça fait li descenne. Jodi, yo payé café cher: demain, si li tombé, cé pas moin qui va cause li tombé. Lors café empile lan toutes pays, for li tombé: lors li manqué comme à l'heure qui l'est, for li monté. Moin pa ça fait li monté, ni fait li descenne, comprenne moin bien.

**(dezyèm pati)**

Mes zanmis,

Zautes va fait bien mariés, parce que si zautes fait pitites avec deux ou trois manmans, lor zautes va mouri, chaque pitite va vlé pren part li. Eh! bien, gaingnin youn bête yo hellé fondé de pouvoir: cé li qui va mangé tout ça zautes va quitté. Tandis que si zautes marié, avec contrat mariage, caille officiers l'état civil, pitites zautes va montré papié là, et pis cé yo seuls qui va héritiés terres et cailles zautes. Mariés tout suite, la va bon pou zautes.

Moin l'ouvri l'école tout partout: ou doué voyé pitite ou l'école, parce que si ou fait youn zafaire, yo capable baille ou youn mauvé papié: ou va prend li. Tandis que si pitite ou connain li, li va dit ou: «Papa, zafaire la pas bon». Voyé toutes pitites zautes l'école».

*Salomon*

**1918: Atik # 12** "Le français est la langue officielle. Son emploi est obligatoire dans les services publics".

**1922: Souvenir d'Haïti** *(Ayiti Cheri: wè anèks # 2)*

**1927:** Tradiksyon Levanjil selon Jan, travay pastè Elie Marc.

**1935:** Inogirasyon Radio Haïti Inter

**1943:** Òtograf Makonèl-Lobak

**1943:** Leta ayisyen te bay komite Mc Connell-Bourand-Dorsainvil-Bouchereau yon manda ofisyèl pou li travay sou yon « Comité de l'enseignement de diffusion par le créole ».

**1944/1945:** Premye kanpay alfabetizasyon, avèk kreyòl la.

**1949**: Inogirasyon Radyo Karayib (Radio Caraïbes)

**1950:** Nouvo Testaman ak Sòm.

**1957**: Konstitisyon an fè mansyon kreyòl la nan atik 35:

"Article 35. Le français est la langue officielle. Son emploi est obligatoire dans les services publics. La loi viendra déterminer les cas et les conditions dans lesquels l'usage du créole sera permis et même recommandé pour sauvegarder les intérêts matériels et moraux des citoyens qui ne connaissent pas suffisamment la langue française".

Memn atik sa a ap kopye nan Konstitisyon 1964 ak 1971 lan.

**14 desanm 1958:** Premye emisyon Radyo Limyè (Radio Lumière)

**18 desanm 1965:** Kreyasyon Mouvman Kreyòl Ayisyen ak piblikasyon " Cahier kreyòl #1"

**1966:** Kreyasyon branch literè Sosyete Koukouy.

**1967:** Kreyasyon jounal "Bon Nouvèl".

**Me 1967:** Premye konkou sou pwezi Kreyòl an Ayiti. Sosyete Koukouy ki te òganize li.

**1968:** Poto Mitan te kòmanse travay nan lane 1968. Epi malerezman rejim Divalye a te oblije li fèmen nan lane 1969.

**Mas 1978:** Inogirasyon Radyo Solèy (Radio Soleil)

**28 septanm 1979:** Lachanm vote yon lwa epi 28 septanm Palè Nasyonal mete so li sou lwa a ki entwodui kreyòl nan lekòl yo: "L'usage du créole, en tant que langue commune parlée par les 90 % de la population haïtienne, est permis dans les écoles comme instrument et objet d'enseignement". *(wè anèks # 3)*

**31 janvye 1980:** Sikilè Sekretè Deta Joseph C. Bernard. *(wè anèks # 4)*

**1981:** Desizyon pou kreye "Bannzil Kreyòl".

**1983**: Konstitisyon an, nan atik 62 a di: kreyòl ak franse se lang nasyonal: "Les langues nationales sont le français et le créole. Le français tient lieu de langue officielle de la République d'Haïti".

**Desanm 1985:** Lansman tout Bib la nèt an kreyòl ayisyen (Sosyete Biblik Ayisyen).

**Jen 1986:** Kòd la soti an kreyòl.

**1987**: Konstitisyon an rekonèt kreyòl la ak franse kòm lang ofisyèl. Men anplis, li rekonèt kreyòl kòm sèl lang ki simante tout Ayisyen. Se yon konstitisyon bileng, Franse / Kreyòl.

**1991**: Jou envestiti li, prezidan Jean Bertrand Aristide te prete sèman apati tèks kreyòl konstitisyon an.

**1991**: Diskou prezidan peyi a nan ONI te fèt nan toulède lang ofisyèl yo: kreyòl ak franse.

**7 me 1994:** Inogirasyon Radio Kiskeya

**1995**: Rektora Inivèsite Leta peyi a ajoute kreyòl nan ekzamen / konkou pou antre nan fakilte yo.

**25 septanm 1995:** Paspò ayisyen fèt nan toulede lang yo: kreyòl ak franse.

**13 avril 1997:** KEPKAA pran nesans nan Monreyal. Libreri sa a fè anpil pwomosyon pou kreyòl. Li bay kou kreyòl. Li te kòmanse fete mwa kreyòl la nan ane 2002, jou ki te 2 oktòb.

**1999:** Bib la parèt nan òtograf ofisyèl 1979-1980 an.

**Premye septanm 2002:** Toudegad / Temwen Jewova

**2003:** Bib la. Pawòl Bondye an Ayisyen ak liv Dezyèm Kanon yo. Edisyon 2003. Nan nouvo òtograf la.

**23 jiyè 2008:** Yon gwo kout loray nan lakou Nouyòk: Majistra Nouyòk la, Michel Bloomberg,

deklare kreyòl se youn nan 6 lang ofisyèl administrasyon minisipal Nouyòk la apre angle. Sis lang sa yo se: Chinwa, Espayòl, Italyen, Koreyen, Ris ak Kreyòl nou an.

**25 desanm 2008:** Bib pèp Bondye a Nouvo Kontra (Konferans Evèk Ayiti).

**10 avril 2011:** Kreyasyon Tanbou Literè.

**6 oktòb 2011:** Eta Nouyòk soti yon lwa pou fè kreyòl la yon lang ofisyèl Eta a.

**26 - 29 oktòb 2011:** Kolòk Akademi Kreyòl Ayisyen an: Ki avantaj? Ki pwoblèm? Ki defi? Ki avni?

**27 jiye 2012:** Kreyasyon Regwoupman Ekriven Kreyòl (REK)

**10 desanm 2012:** Sena Repiblik la te vote lwa Akademi Kreyòl la.

**23 avril 2013:** Depite yo te vote lwa sila a.

**2 mas 2014:** Palè nasyonal jwe patisyon pa li, li voye lwa sila a nan Monitè. *(wè anèks # 5 )*

**7 avril 2014:** Monitè parèt ak lwa a sou Akademi Kreyòl Ayisyen an.

**4 desanm 2014:** 33 premye Akademisyen yo enstale. *(wè anèks # 6 )*

**8 jiyè 2015:** Ministè Edikasyon Nasyonal nan dat 8 jiyè 2015 siyen ak Akademi an yon pwotokòl akò ki gen pou objektif:

1- Angaje Ministè Edikasyon Nasyonal ak Fòmasyon Pwofesyonèl (MENFP) ak Akademi Kreyòl Ayisyen an (AKA) sou fason pou yo kolabore pou pèmèt lang kreyòl la sèvi nan tout nivo anndan sistèm edikatif ayisyen an ak nan administrasyon MENFP.

2- Fikse wòl ak responsablite de (2) pati yo konsènan kesyon lang kreyòl la nan sistèm edikasyon nan kourikouloum yo.

**15 jiyè 2015:** Tradiksyon kreyòl Nouveau Testament / Mond Nouvo a / Temwen Jewova

**16 septanm 2016:** Rezolisyon Akademi Kreyòl Ayisyen sou "Dwa lenguistik timoun lekòl" *(Anèks # 9).*

**28 oktòb 2016:** Yon gwo evènman nan Monreyal: Vil Monreyal pibliye nan lang kreyòl « Chat Monreyal pou dwa ak responsablite ».

**Janvye 2017:** Reveye n / Temwen Jewova parèt pou premye fwa.

**2 avril 2017:** Kreyasyon Pawòl Kreyòl, yon emisyon literè chak dimanch maten, 8 è 30, sou radyo Sinyal 90.5 FM stereyo.

**Avril 2017:** Jounal "Bon Nouvèl" fete 50 rekòt kafe li.

**Premye jen 2017:** Premye rezolisyon Akademi Kreyòl Ayisyen sou òtograf kreyòl la *(wè Anèks # 7).*

**5 desanm 2017:** Rankont Konsèy Administrasyon Akademi an ak depite Jerry Tardieu.

**Desanm 2017:** Akademi Kreyòl Ayisyen an fè eleksyon 6 nouvo Akademisyen:

**23 janvye 2018:** Lansman ofisyèl Anbasadè Kreyòl Elèv ak Etidyan (ANBAKEE) *(wè Anèks # 11 )*

**21 fevriye 2018:** Enstalasyon 5 nouvo Akademisyen. Enstalasyon manm Konsèy Konsiltatif la.

**21 fevriye 2018:** Prezidan Akademi Kreyòl Ayisyen nan diskou li mande pou kreyòl la vin lang nan Karikòm. Oditwa a leve kanpe. Yon lakataw bravo.

Kreyòl la fè anpil wout jan nou kapab wè li a. Men malgre tou sa, kreyòl la t ap sibi sa nou ka rele yon sitiyasyon « rejete », yon sitiyasyon 'prejije' kote franse a toujou rete lang privilejye pou leta ayisyen. Menm konstitisyon ki amande a, nan dat 9 me 2011 lan se an franse sèlman Asanble Nasyonal la te vote li.

Men erezman jodiya, nou vin gen chans jwenn yon zouti, yon gwo zouti ki pral ede kreyòl la kanpe doubout, an granmoun kòmsadwa, ak plis fòs, san okenn wont. Zouti sa a, se Akademi Kreyòl Ayisyen an, yon enstitisyon jèn men ki pral sèvi kilti nou anpil anpil.

**Kisa Akademi an ye: rezime**

Dapre lwa sou Akademi Kreyòl la nan dat 20 mas 2014, Monitè 169èm Ane # 65, lendi 7 avril 2014, men kisa Akademi an ye, epi men ki misyon li genyen:

Akademi Kreyòl Ayisyen an se yon enstitisyon leta ki gen konpetans li pou li travay sou lang kreyòl la jan Konstitisyon 1987 amande a egzije l. Li la pou garanti dwa lengwistik tout Ayisyen sou tout sa ki konsène lang kreyòl la.

Akademi Kreyòl Ayisyen an se referans pou lang

kreyòl la nan peyi Ayiti kit nan pale, kit nan ekri, nan enstitisyon leta kou prive.

Akademi Kreyòl Ayisyen an gen pou li:

a) Pran dispozisyon pou tout enstitisyon leta kou prive fonksyone nan lang kreyòl la selon prensip, règleman ak devlopman lang nan;

b) Pran tout dispozisyon pou ankouraje enstitisyon ak moun k ap pwodui nan lang kreyòl la suiv prensip ak règleman lang nan;

ch) Pran dispozisyon pou ede popilasyon ayisyen an jwenn tout sèvis li bezwen nan lang kreyòl la;

d) Pran tout dispozisyon pou ede epi ankouraje tout biwo leta (kit se pouvwa egzekitif, kit se pouvwa lejislatif, kit se pouvwa jidisyè) respekte konstitisyon an nan zafè lang;

e) Sèvi kòm referans pou lang kreyòl la pou tout sa ki konsène estandadizasyon lang nan kit se nan peyi Ayiti kit se lòt peyi kote Ayisyen yo tabli;

f) Fè tout sa ki nesesè pou Ayiti jwe wòl li kòm lidè nan monn kreyolofòn nan.

Tou sa se yon bèl misyon.

Men tout Ayisyen ta dwe kore Akademi an tou. Ayisyen lòt bò dlo kouwè Ayisyen nan peyi a. Annou pwofite mwa kreyòl la pou nou kòmanse konbit sa a.

Mwa kreyòl la se yon kote Ayisyen toupatou (nan Nouyòk, Miyami, Boston, nan tout Etazini, nan Kanada, nan Antiy yo) kote tout Ayisyen ap fete, ap selebre. Ane sa a, yo dwe potekole ak Akademi an. Noumenm pabò isit, nan dis depatman yo, annou potekole avèk Akademi an tou. Nou tout pwofesè lang kreyòl la, asosyasyon pwofesè lang kreyòl nan Kwadèboukè, asosyasyon pwofesè lang kreyòl nan Kafou / Gresye, kontinye mete men avèk Akademi an nan yon konbit nasyonal. Konsa, kreyòl nou an va jwenn tout plas li dwe genyen nan sosyete a. Avèk fyète, nou tout, nou va sèvi ak li, lang natif natal nou an, limenm ki simante tout Ayisyen ansanm. Mwen swete nou kouraj ak siksè nan bèl travay n ap fè a.

Kenbe fèm!
Viv mwa kreyòl la!
Viv lang kreyòl la!
Viv Akademi Kreyòl la!
Viv Ayiti!

*"Sa ou pa konnen pi gran pase w"*

# TWAZYÈM PATI

## Kreyòl ap taye banda toupatou sou latè beni

*Se pa sèlman nan okazyon mwa oktòb kreyòl la ap taye banda. Se 12 mwa sou 12, se toulejou atravè lemonn antye kreyòl nou an kòmanse layite kò li. Men Ayiti dwe fè tousa li konnen pou li byen jwe wòl lidè kreyolofoni an.*

*Annou gade sa:*

# CHANJE SA ? GEN EFÒ KI KONN FÈT

## Se pa difisil, si nou ta vle reyèlman vre fè sa.

## Annou gade listwa




**Paspò ayisyen an nan toulède lang yo**

***Lè ou rantre Ayiti yo remèt ou yon fèy pou ranpli bay ransèyman sou oumenm. Fèy sa a an twa lang: kreyòl, franse, angle.***

# Poukilè yon Batistè nan lang kreyòl ?

Tout moun lib    Tout moun egalego    Tout moun se frè ak sè

REPIBLIK D AYITI

1- Non pitit la . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
non li siyen . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

2- Èske se fi oubyen èske se gason? . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

3- Pitit la fèt
jou   dat  mwa  ane  lè (dimaten - apremidi - aswè) . . . . . . . . . . . .
vil - bouk:  adrès . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Si se lopital . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Si se matènite . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Non lopital la - non matènite a . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

5- Manman an
pwòp non manman an siyati - tit non yo abitye ba li
. . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Kote manman an rete . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
bitasyon - seksyon komin . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
vil - bouk - adrès . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Ki travay manman an abitye fè? . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

6- Papa a
Non papa a ak siyati - ti non yo abitye ba li
. . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Kote papa a rete . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Bitasyon seksyon komin . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
vil bouk adrès . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Ki travay papa a abitye fè . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

7- Non premye temwen an . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .
Non dezyè temwen an . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

Mwen deklare pitit sa a fèt lè, jou, dat ak ane ki make pi wo a.
Dapre sa mwen konnen, tou sa yo di nan sètifika sa a, se laverite.

kote papye a fèt:    jou  dat  mwa  ane
Non anplwaye leta ki siyen papye a
Li siyen non l

# Kat idantifikasyon bileng

CARTE D'IDENTIFICATION NATIONALE
République d'Haïti
Repiblik d Ayiti
01-01-99-1941-07-00024
Nom/Siyati
TARDIEU
Prénom/Non
GERARD MARIE
Date de naissance/Kote ou fèt
7/22/1941
Sexe/Sèks
M
Lieu de naissance/Kote ou fèt
OUEST - PORT-AU-PRINCE
Date d'émission/Dat kat la fèt
8/12/2005
KAT IDANTIFIKASYON NASYONAL

# Pèmi

REPUBLIQUE D'HAITI
Service de la Circulation
PERMIS DE CONDUIRE
Dossier
RR-01464-TA
NIF
003-143-331-9
Nom
TARDIEU. GERARD MARIE
Adresse
#102 LAFLEUR DUCHENE PORT-AU-
Type
A
Date de Naissance
22/07/1941
Sexe
M
G. Sang
A+
Signature Autorisée
Lieu d'émission
P - AU - P
Emis le
23/07/2014
Expire le
22/07/2019

**Pèmi an poko an kreyòl**

# Manda



011

Libète Egalite Fratènite

Repiblik D ayiti

Nan non Repiblik la

## MANDA POU KOMPARÈT

Nou menm . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . Jij Enstriksyon nan Jiridiksyon . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . ofisyèl polis jidisyè, oksilyè komisè gouvènman / ou pa pouvwa Jij Enstriksyon an ban mwen an nan dat ki te . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . ./ ou dapre delegasyon komisè gouvènman jiridiksyon sa a te ban nou nan dat ki te . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

Nou mande e nou pase lòd a M . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . Ki rete . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . , yo repwoche . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . pou li konparèt nan tribinal de pè nou an jou k ap . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . pou nou kapab tandel sou sa ke yo repwochel la.

Se yon bagay ke kòd penal la prevwa e li pini nan atik . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

nou fè li konnen si li pa vini n ap oblije voye yon manda damne kont li dapre atik 30 / ou 77 kòd enstriksyon kriminèl la. Nou fè li konnen tou ke dapre atik 24-3 konstitisyon manman lwa peyi a li gen dwa genyen yon avoka bò kote li pandan tout dewoulman afè a jiskake li fini jije. Pou tèt sa nou mande e òdone tout isye ak tout ajan fòs piblik ke yo ta adrese pou egzekite manda sa a komisè gouvènman bò kote tribinal sivil yo pou yo ede ekzekite manda sa a, tout kòmandan, tout lòt ofisye fòs piblik yo pou yo bay la men fòt si yo mande yo sa jan la lwa vlel la.

Fè nan . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . Dat ki te . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

Jij Enstriksyon

# Manda



012

Libète Egalite Fratènite

Repiblik Dayiti

Nan non Repiblik la

## MANDA DAMNE

Nou menm . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . Jij Enskripsyon bò kote Tribinal Premiè Enstans . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . nou mande e nou pase lòd daprè atik . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . kò Enstriksyon Kriminèl, tout isye ou ajan Fòs Piblik mennen devan nou nan respè lalwa.

Misye / Madan / Matmwazèl . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . ki rete . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . ke yo repwoche . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . pou nou kapab tandel sou sa ke yo repwochel. Se yon bagay ke kòd penal la prevwa e li pini nan atik . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . nou fè konnen ke dapre atik 24-3 konstitisyon manman lwa peyi a li gen dwa genyen yon avoka bò kote li pandan tout dewoulman afè a jiskaske li fini jije. Pou tèt sa nou mande e òdone tout isye ak tout ajan fòs piblik ke yo ta mande pou ekzekite manda sa a, komisè gouvènman bò kote Tribinal Sivil yo pou yo ede egzekite manda sa a, tout kòmandan, tout lòt ofisye fòs piblik yo pou yo bay la men fòt si yo mande yo sa jan la lwa vlel la.

Fè nan . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . Dat ki te . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . . .

Jij Enstriksyon

# Konstitisyon

# Constitution de la République d'Haïti 1987




# Konstitisyon Repiblik d Aviti

**Men Konstitisyon amande a se franse sèlman …**

# BRH ITILIZE KREYÒL LA NÈTALE SOU BIYÈ GOUD YO




















# Pwojè Sphere

## Dokiman Jiridik Imanitè avèk Estanda Minimòm nan Entèvansyon Imanitè

















EDISYON 2011

Komisyon Episkopal Nasyonal Jistis ak Lapè
Commission Episcopale Nationale

# Etik ak politik ...

# Etik nan politik ?

*Bilten JILAP*
*Bulletin JILAP*




Pòtoprens, desanm 2016

# Mèsi Prezidan Preval




Paraissant
Le Lundi et le Jeudi

JOURNAL OFFICIEL DE LA REPUBLIQUE D'HAITI

DIRECTEUR GENERAL
*Willems Edouard*

*162ème Année No. 8* | PORT-AU-PRINCE | *Jeudi 25 Janvier 2007*

## SOMMAIRE



**LIBERTÉ** **ÉGALITÉ** **FRATERNITÉ**

**RÉPUBLIQUE D'HAITI**

## ARRÊTÉ

**RENÉ PRÉVAL**
**PRÉSIDENT**

Vu les articles 111, 111-1, 111-2, 125-1, 136, 142, 159, 161, 163, 218, 219, 234 et 273 de la Constitution;

# Mèsi Prezidan Preval




Paraissant
Le Lundi et le Jeudi

JOURNAL OFFICIEL DE LA REPUBLIQUE D'HAITI

DIRECTEUR GENERAL
*Willems Edouard*

*162ème Année No. 43* | PORT-AU-PRINCE | *Jeudi 17 Mai 2007*

## SOMMAIRE



**LIBERTÉ** **ÉGALITÉ** **FRATERNITÉ**

**RÉPUBLIQUE D'HAITI**

## MESSAGE

**RENÉ PRÉVAL**
**PRÉSIDENT**

**Vu les Articles 105 et 106 de la Constitution;**

**Considérant que la première session ordinaire du Parlement a pris fin le deuxième lundi du mois de mai;**

**Considérant l'urgence du vote de certaines lois et la ratification de conventions internationales et contrats de prêts;**

**Le Corps Législatif est convoqué à l'Extraordinaire, le lundi 21 mai 2007.**

# Mèsi Prezidan Preval




Paraissant
Le Lundi et le Jeudi

JOURNAL OFFICIEL DE LA REPUBLIQUE D'HAITI

DIRECTEUR GENERAL
*Willems Edouard*

*165ème Année No. 11* | PORT-AU-PRINCE | *Lundi 8 Février 2010*

## SOMMAIRE



**LIBERTÉ** **ÉGALITÉ** **FRATERNITÉ**

**RÉPUBLIQUE D'HAÏTI**

## ARRÊTÉ

**RENÉ PRÉVAL**
**PRÉSIDENT**

**Vu l'article 136 de la Constitution;**

**Vu l'Arrêté du 16 janvier 2010 déclarant jours de deuil national les journées du 17 janvier au 17 février 2010 e[n] hommage aux victimes de la catastrophe humanitaire provoquée par le tremblement de terre ayant dévasté le pays le 1[2] janvier 2010;**

**Considérant qu'il importe de consacrer une journée spéciale à l'hommage à rendre aux innombrables victimes d[u] tremblement de terre dont la plupart ont été ensevelies de manière anonyme;**

**Considérant qu'il y a lieu, à cet effet, de déclarer fériée et chômée la journée du 12 février 2010, soit un moi[s] jour pour jour après le séisme;**

**Sur le rapport du Premier Ministre et après délibération en Conseil des Ministres,**

# MANRDR

Apre Prezidan Préval, fòk nou bay yon gwo kout lanbi pou Ministè Agrikilti (MNRDR), ki ap travay depi anvan ane 1995 pou li bay popilasyon an sèvis nan lang li pale a. Men kèk dokiman nou kapab konsilte sou sit ministè a:

- Ajan veterinè, gid fòmasyon, Premye edisyon 1995.
- Gid idantifiksayon bèt yo ak kontwòl abataj.
- Lèt angajman ajan kontwòl abataj yo.
- Lèt angajman moun ki gen sistèm refrijerasyon MANRDR nan men yo.
- Sètifika sou orijin vyann nan.
- Lese pade bèt.
- Nouvo bèf.
- Fich livrezon.
- Kanè kabrit.
- Kanè bèf.
- Sistèm idantifiksayon bèt yo.
- Arete ki fikse règleman yo sou fason pou

kontwole idantifiksayon deplasmanak abataj bèf nan peyi a.

OK Fich_A_Février_2014.pdf 

REPIBLIK D AYITI
Ministè Agrikilti Resous Natirèl
ak Devlopman Riral

NOUVO BÈF

FICH - A -

No:

Nimewo Kanè a

Nimewo Zanno a

Mal ☐ Femèl ☐ Dat bèt la fèt: __ /__ / 20___ Vaksinasyon : Wi ☐ Non ☐

Zanno Manman

Zanno Papa

**MÈT BÈT LA**

Siyati: ____________ Non: ____________

Fi : ☐ Gason : ☐ Telefòn : ____________

CIN / NIF

**KOTE YO GADE BÈT LA :**

Depatman : ____________ Komin : ____________

Seksyon : ____________

**Ajan**

Non: ____________ Dat: _ _/_ _/ 20 _ _

Nimewo: Operatè : ____________




OK Lese pase pou bet-2.pdf 

Ministè Enteryè ak Kolektivite Teritoryal
Ministè Agrikilti Ressous Natirèl ak Devlopman Riral

LESE-PASE
POU

SEKSYON KOMINAL : ____________

nin : ____________ Depatman : ____________

Mouton Cheval Kabrit Bourik Milèt

Nimewo Kanè Bèt la

Nimewo Zanno Bèt la

s : Mal Femèl Koulè : ____________ Etanp : ____________

e l soti : ____________ Kote l pwale : ____________

**MÈT BÈT LA**

ti : ____________ Non : ____________

I / NIF

ès : ____________

**Temwen**

ti : ____________ Non : ____________

I / NIF

ès : ____________

vòdonatè : ____________ Telefon : ____________ Manm : ____________






**Chapo ba pou ministè agrikilti.**

**Men mwen gen yon gwo pwoblèm.**

Sèke noumenm Ayisyen nou pa gen batistè nan lang natif natal nou. Sepandan bèt yo gen batistè yo nan lang kreyòl nou an. Ata yo gen diplis: yo gen yon kanè ankreyòl.

## Lè nou gade nan tèt Leta a, nou fè bak depi apre lendepandans jouk jounen jodi a.

Annou gade sa:

Nan lane 1791 rive 1793, Sendomeng t ap fè tensèl dife nan men Lafrans.

Lafrans pa vle pèdi Sendomeng. Konsa lane 1792, Sonthonax rive Sendomeng ak Polvérel. Li chwazi pale kreyòl ak pèp esklav la:

"Tout esklav ki va rete mawon pandan yon mwa.. kan yo tchenbe li yo va koupe zòrèy a li, epi va make M, sou zepòl goch ..."

"Pou mawon avèk zam nan men, yo va touye yo *(Moniteur Général de la patrie Francaise de Saint-Domingue, No 26, mai 1793).*"

Yon ane apre, Sonthonax, fè yon kout gidon. 29 Dawout 1793, li fè sikile yon kominike an kreyòl nan vil Okap: "Pwoklamasyon libète esklav yo". Epi li fè afiche dokiman sila a :

"Tout nèg ak milat ki nan lesklavaj vin lib, pou yo gen dwa jwi tout avantaj lòt sitwayen franse a ka jwi.."

8 novanm 1801: pwoklamasyon Napoleyon Bonapat : *"Nous savez tant tèlman zòt toutte libre, que zote toute legale douvant bonDie e dan zieu la repiblique"*

Napoleyon voye yon total ***40 pwoklamasyon*** nan lang kreyòl pou Sendomeng .

# FYÈTE NASYONAL

Nou abitye gagarize nou avèk fyète : Ayiti, Premyè Repiblik Nwa; nou abitye klewonnen avèk plis fyète toujou: lame endijèn nou an te bat lame Napoléon an pou li te ban nou Lendepandans.

Jodiya, annou eseye bay tèt nou yon fyète. Se fyète lang kreyòl nou an ale chache pou nou, yon fyète pandan l ap taye banda lòt bò dlo.

Mwa me pase a, yon etidyan ameriken sot fè tèz li nan lang kreyòl,

Mwa me 2017 sa a, etidyan ameriken sa a rantre nan listwa : wi paske se premye fwa nan peyi Etazini, yon etidyan nan inivèsite fè tèz li nan lang kreyòl. Se Lydia Bradford, nan “Duke University".




Pou mwa oktòb 2017 sa a, Lydia te yon envite espesyal Akademi Kreyòl Ayisyen. Li te vin pote kole avèk nou. Li te pase nan radyo ak televizyon. Li te patisipe lendi 9 oktòb 10zè pou midi nan jou rankont kote de (2) lòt etidyan ayisyen te esplike poukisa yo te fê tèz yo nan lang kreyòl .

Se te Daniel Sinéus: Fakilte Lengwistik Aplike (FLA). “Analiz leksiko-semantik”

Se te Wisner Baguidy: Fakilte Etnoloji, “Ekonomi Agrè”.

Gen yon etidyan nan CUC (KIK), Carline Jean-Marie ki ekri tèz li an kreyòl tou. Genyen tou, nan menm CUC/KIK, yon dezyèm etidyan, Sergo Chery ki prezante tèz pa li avèk bwa kreyòl li.

Lydia Bradford, Daniel Sineus, Wisner Baguidy, Carline Jean-Marie, Sergo Chery ayibobo! Wi, se yon chay konpliman peyi a dwe nou. Kontinye, kenbe fèm, pa lage. Mèsi dèske nou te louvri wout la. Anvan lontan, tèz kreyòl pral tonbe devan dèyè. Fòk te gen yon kòmansman.

# SA YO NOU DWE KONNEN YO

Nan plizyè inivèsite ameriken yo anseye kreyòl Ayisyen an. Yo fè etid ak rechèch sou li.

Mèkredi 23 jiyè 2008: Majistra Nouyòk la, Michael Bloomberg, deklare kreyòl se youn nan 6 lang ofisyèl administrasyon minisipal Nouyòk la apre angle. Sis lòt lang sa yo se: chinwa, espayòl, italyen, koreyen, ris ak kreyòl nou an.

Avèk sa, gen enpe moun ki va sispann di: «ki kote nou prale ak lang kreyòl la?»

• Nan «Google» ou jwenn yon dibita dokiman kreyòl, enfòmasyon ak atik kreyòl. Kidonk «Google» se yon kote ou jwenn plis enfòmasyon kreyòl okenn tèt kretyen vivan pa kapab kenbe. Wi, «Google» la: li makònen ak kreyòl nou an nèt ale, nètalkole. Li bay kreyòl la yon gwo jarèt, yon pakèt jarèt. Genyen tou "Google" pou tradiksyon.

Nan Miyami, ou kapab pase egzamen lisans otomobil ou nan lang kreyòl.

Miyami ankò: nan ayewopò a, mwen fè biyè avyon mwen nan yon machin ki pale kreyòl.

Se yon machin American Airlines.




Mwen te fè eksperyans soti Miyami ale Los Angeles, kote pandan tout vòl la, American Airlines ap ban mwen enfòmasyon sou itinerè avyon nan lang kreyòl mwen an. Men foto otès la k ap anonse sa.

# POU VIL NOUYÒK MENM, SE CHAPO BA

**Yon gwo kout loray nan lakou Nouyòk jou ki te mèkredi 23 jiyè 2008: Majistra Nouyòk la, Michael Bloomberg, deklare kreyòl se youn nan 6 lang ofisyèl administrasyon minisipal Nouyòk la apre angle. Sis lòt lang sa yo se: chinwa, espayòl, italyen koreyen, ris ak kreyòl nou an.**

19 dokiman jiridik e administratif ki egziste nan vil Nouyòk pou bay Ayisyen sèvis

Se annik pran dokiman yo epi rantre ransèyman yo

| | 1 | 2 | 3 |
|---|---|---|---|
| **Tit** | Jwenn Tout Kredi Ou Merite avèk Kredi Nan Taks Sou Revni (Get all the credit you deserve with Earned Income Tax Credits | Eta New York Biwo Defansè Dwa Kontriyab la (Office of the Taxpayer Rights Advocate) | Dwa W ak Obligasyon W Dapre Lwa sou taks (Your Rights and Obligations under the Tax Law) |
| **Nimewo piblikasyon** | DTF-215-2-HAI | DTF-911.2-HAI | PUB-131-HAI |

| | 4 | 5 | 6 |
|---|---|---|---|
| **Tit** | Deklarasyon Dwa Konsomatè Osijè Kote k ap Prepare Taks (Consumer Bill of Rights Regarding Tax Preparers) | Fason pou mande yon Konferans pou Konsilyasyon (How to Request a Conciliation Conference) | Fason pou kontakte Depatman Taks pou Èd nan pwogram Offer in Compromise (Pwopozisyon Aranjman) (How to Contact the Tax Department for Offer in Compromise Assistance) |
| **Nimewo piblikasyon** | PUB-135-HAI | PUB-3001-HAI | PUB-3002-HAI |

| | 7 | 8 | 9 |
|---|---|---|---|
| **Tit** | Yon ti Gid toukout sou Fason pou mande Èd nan Biwo ki Plede anfavè Kon-tribyab (Office of the Tax-payer Rights Advocate) | Enfòmasyon sou Fòm POA-1, Pwokirasyon (How to Designate Power of Attorney) | Pou Otorize yon Pwofesyonèl nan Taks Jwenn aksè nan Enfòmasyon sou Taks ak Fè Tranzaksyon (A Brief Guide to Authorizing a Representative for Tax Information Access (E-ZRep) |
| **Nimewo piblikasyon** | PUB-3003-HAI | PUB-3004-HAI | PUB-3007-HAI |

| | 10 | 11 | 12 |
|---|---|---|---|
| **Tit** | Kimoun ki ka kalifye pou Empire State Child Credit (Kredi Taks Empire State pou Timoun) (Who May Qualify for the Empire State Child Credit) | Kimoun ki ka kalifye pou Real Property Tax Credit (Kredi Taks pou Byen Imobilye) (Who May Qualify for the Real Property Tax Credit) | Yon ti Gid toukout sou Earned Income Credit nan Eta New York (Kredi Taks pou Revni ou reyalize) (A Brief Guide to the Earned Income Credit) |
| **Nimewo piblikasyon** | PUB-3101-HAI | PUB-3102-HAI | PUB-3104-HAI |

| | 13 | 14 | 15 |
| --- | --- | --- | --- |
| **Tit** | Kimoun ki ka kalifye pou Child and Dependent Care Credit (Kredi taks pou swen timoun ak depandan) (Who May Qualify for the Child and Dependent Care Credit) | Yon ti Gid toukout sou Fason pou mande College Tuition Credit or Deduction (Kredi oswa Dediksyon pou frè Ekolaj Kolèj) (A Brief Guide to the College Tuition Credit) | Fason pou evite pòsyon ki pou ou nan yon ranbousman taks sou revni nou deklare ansanm sèvi pou kouvri dèt task mari/ madanm ou (How to Apply for a Nonobligated Spouse Separate Refund) |
| **Nimewo piblikasyon** | PUB-3105-HAI | PUB-3106-HAI | PUB-3107-HAI |

| | 16 | 17 |
|---|---|---|
| **Tit** | Kimoun ki ka kalifye pou Innocent Spouse Relief (Sekou pou Mari/Madanm Inosan) (Retire responsablite taks sou moun nan lè li deklare taks ansanm) (Who May Qualify for Innocent Spouse Relief) | Yon Gid sou Kredi Taks Vil New York (A Guide to New York City School Tax Credits) |
| **Nimewo piblikasyon** | PUB-3108- HAI | PUB-3109- HAI |

| | 18 | 19 |
|---|---|---|
| **Tit** | Ou bezwen èd? (Need help?) | Posiblite pratik pou jere taks sou biznis nan Eta Nouyòk (Convenient Options for Handling New York State Tax Business) |
| **Nimewo piblikasyon** | TP-85-HAI | TR-24-HAI |

# ETA NOUYÒK

Apre vil Nouyòk, se Eta Nouyòk la ki deklare kreyòl la kòm yon lang ofisyèl. Y o te pase yon lwa ki te ofisyalize kreyòl ayisyen nan Eta NewYork la, nan dat 6 oktòb 2011. Kidonk, sa te fèt nan kòmansman mwa oktòb la ki se mwa lang kreyòl ak kilti kreyòl. Ayabonbe!

Se konsa, nan Eta Nouyòk la, depi lane 2011 yo tradui tèks chak jou. Tradiksyon yo, se nenpòt sa Gouvènè a oswa Gouvènè Adjwen an pral fè, nenpòt sa yo gen pou yo fè, oswa sa yo te fè, soti nan diskou yo pral bay rive nan deklarasyon katastwòf, dekrè ak lwa ... elatriye.

N ap jwenn lwa sa a, nan lang kreyòl ayisyen, sou sit sa a:

**https://www.governor.ny.gov/news/governor-cuomo-issues-executive-order-improve-access-state-services-non-english-speakers-0**

Ayibobo, Ayabonbe pou gouvènè Andrew M. Cuomo!

***Se pa yon jwèt. Se bagay serye. Yo respekte lalwa. Menm anyè lane 2017 pou lekòl segondè, vil la soti yon vèsyon kreyòl. Se 626 paj kreyòl nètale. Wi, yo pa nan blòf kouwè Leta Ayisyen. Kreyòl lang ofisyèl, se bagay serye nan lakou lakay yo.***

NYC Department of Education

ANYÈ LEKÒL SEGONDÈ
NAN VIL NEW YORK
POU ANE 2017

DAT ENPÒTAN

| SAMDI Septanm 24 | DIMANCH Septanm 25 | SAMDI Oktòb 22 | DIMANCH Oktòb 23 |
|---|---|---|---|

# TABMATYÈ

## BYENVENI NAN ADMISYON LEKÒL SEGONDÈ



## PAJ LEKÒL YO



## LIS VERIFIKASYON POU MACHASUIV YO



**Vil Boston di li p ap rete dèyè.**

Haitian

Discover Boston Public Schools

## Gid Chwa ak Enskripsyon

**Edisyon Ane Lekòl 2018-2019**

*Yon resous pou Fanmi Lekòl Boston yo ki fenk vini yo ak sila yo ki deja fè pati fanmi an k ap chèche yon nouvo lekòl, nouvo pwogram, oswa nouvo plasman.*

## Chemen Enskripsyon An




*Pou w jwenn orè resan lekòl yo, konsilte: www.bostonpublicschools.org/belltimes*

## Entwodiksyon

### DAT ENPÒTAN

Kòmansman Priyorite Enskripsyon | Fen Priyorite Enskripsyon | Notifikasyon (Avi) sou Plasman



# KREYÒL AP TAYE BANDA

Wi kreyòl ap taye banda sou latè beni. Depi plis pase 30 lane American Airlines resevwa pasaje yo, nan avyon an nan lang kreyòl.

Anpil inivèsite ameriken anseye Kreyòl lakay yo.

Chili sot bay yon kou kreyòl pandan 3 mwa pou anviwon 400 polisye lakay yo.

Lame Dominiken gen kou kreyòl yo bay militè lakay yo tou.

Anpil nan noumenm k ap li mwen jounen jodiya nou konnen koleksyon Assimil yo. Enben yo fè yon assimil kreyòl Ayisyen, menmsi li te genyen plis pase 100 fot gramè, vokabilè ak òtograf ladann.




Nan peyi Chin, pi gwo inivèsite lang etranje, Beijing Foreign Studies University, deside anseye lang kreyòl la tou. Ayabonbe!

Si apre sa ou pa kwè kreyòl la ap taye banda, zafè ou zanmi. Ou se yon ka pèdi.

# YON TI KOUT PYE.




Se konsa soti Nouyòk, soti Boston, soti Chin, yo ban mwen yon ti kout pye pou mwen kontinye separe pawòl avèk nou.

Mwen ta renmen yo ban nou yon ti kout pye tou, pou nou kouri prese pran devan Nouyòk limenm ki ban nou EKZANP.

Pa gen tan pou nou pèdi. Avèk tout dokiman ki deja ekziste, se sèlman kèk mwa pou tout bagay chanje, pou tout bagay regle, pou yon jistis fèt kòrekteman pou tout Ayisyen. Se mete sou odinatè plizyè eskelèt fòm ak fòmilè. Epi tout moun k ap pratike dwa an

kreyòl annik ranpli yo kòmsadwa. Depi gen volonte anpil bagay ta kapab rive fèt pou mwa oktòb 2018, mwa kreyòl, mwa ouvèti tribinal.

Ki moun ki pou rive fè sa? Èske se wòl Akademi an? Non ! Se tout moum ki se aktè nan lajistis ki pou mete tèt ansanm pou yo bay kreyòl la plas li reyèlmanvre .

Mwen swete pou Leta respekte pèp la, respekte konstitisyon an ki deklare gen 2 lang ofisyèl. Se pa sèlman lè eleksyon pou yo voye kreyòl monte. Se toutan, toupatou, nètalkole.

Mwen swete pou Ministè Edikasyon Nasyonal (MENFP) pran wòl li kòmsadwa; pou li respekte konstitisyon an, limenm tou, pou li sispann bay franse jarèt sou kreyòl la.

Men Vre KONKLIZYON an, se noumenm ki pou fè li, depi nou gen volonte.

Se pou nou ta pran angajman pou nou fè plis pase 40 deklarasyon kreyòl Napoléon te fè yo. Se pou nou ta fè plis pase 20 dokiman kreyòl vil Nouyòk mete osèvis kominote ayisyen an.

Nou ta dwe sispann ranmase sa ki pa pou nou, pou nou bay sè nou ak frè nou, Ayisyen parèy nou, pou nou ba yo yon JISTIS AN KREYÒL, yon lekòl an kreyòl, tout sèvis Leta an kreyòl.

## Yon lòt degi.

Krik!

Krak!




Vwala, se nan lakou " Bèl solèy", kote ki gen plizyè apatman. Yon jou, yon vizitè parèt epi li kòmanse pale franse ak timoun yo. Nou konnen sa ki pase? Timoun yo di moun sa a:

"Isit la se kreyòl nou pale" alòske nan lekòl kote yo ale a yo oblije timoun sa yo pale franse. Men, nan espas libète "Bèl solèy" la, timoun sa yo libelibè fè granmoun vizitè sa a yon bèl leson : leson fyète idantite nou. Sèke kreyòl pale, kreyòl konprann!

Timoun sa yo deja pote laviktwa.

# GEN LIV KREYÒL. SA PA MANKE.

Gen moun ki di pa gen liv kreyòl. Mwen deja reponn sou sa. Men m ap fè yon ti pawòl siplemantè sou sa.

Nou konnen: "Mache chache pa janm dòmi san soupe". Mwenmenm mwen bouske adwat agoch. Mwen jwenn, wi.

Pou ekri liv kreyòl mwen yo, mwen gen yon ti bibliyotèk liv kreyòl. Sou etajè mwen, nan biwo mwen, ou kapab jwenn tout yon seri diksyonè ak liv pou konsiltasyon:

- Petit guide pratique du créole au français, Roc J. Raymond. 1966
- Dictionnaire Français Créole Jules Faine, 1974, Lemeac.
- Ti diksyonè Kreyòl-Franse, Dictionnaire élémentaire créole haïtien- français, Alain Bentolila,1976.
- Diksyonè Kreyòl, Angle/ Kreyòl, Créole/ English , Edner A. Jeanty's. 1993
- DIKSYONÈ Kreyòl Vilsen, Féquière Vilsaint, Maude Heutelou. Edisyon Educavision, 1997

- DIKSYONÈ Ayisyen Espayòl, prophète Josep M.éd. / Francisco Lamda. 1999 Edisyon Konbit
- Diksyonè Ayisyen-Angle, Prophète Joseph M.Éd./ Thomas E. Davies. Ph.D. 1999 Edisyon Konbit
- Diksyonè ilistre Lang Ayisyen, Prophète Joseph, 1999 Edisyon Konbit.
- Diksyonè Sinonim Lang Ayisyen Fondamantal, Prophète Joseph M.Éd. 1999 Éditions Konbit
- Mots Créoles du Nord d'Haïti, Max Manigat. 2007
- Diksyonè Matematik Ak Desen, Éduca Vision. 2007
- Dictionnaire Haïtien - Francais / Français-Haïtien, Prophète Joseph, M.Éd. 2012 éditions Konbit
- Konprann Konnen #2, Youn nan tout, Tout nan youn. Edisyon Pawòl 2014
- Pawòl Kreyòl, volim 4. Ane 2015, sosyete koukouy.
- Diksyonè Angle-Kreyòl Ayisyen Albert Valdman, 30.000 antre, 1148 paj, 2017.

Gen yon liv eskout ki gen ladan li plizyè dosye. Liv sa a li rele "Vin Eskout Louvèti, tòm 2", 200 paj. Li gen dokiman sou plizyè tèm.

- Sou edikasyon: koperativ, atizana, restavèk, bòlèt.
- Sou sante: pran swen timoun, sove timoun anba dyare, vaksinasyon, malnitrisyon, byen manje, vè, malarya.
- Sou agrikilti ak gadinaj: konsevasyon sòl, amelyorasyon sòl, teknik pepinyè, gadinay poul pou vyann, elvaj lapen, elvaj pwason.
- Resous natirèl: dlo se lavi, pwoteje dlo, dlo pou bwè, konbat sechrès.
- Lòt sijè: bati latrin, konstwi yon fou, seche fwi ak legim, seche pwason, konbat rat, konsèy sou elektrisite.

Gen 2 liv sante ki merite yon plas espesyal. Premye a se "Kote ki pa gen doktè". Yon liv pou ede moun andeyò, kote ki pa gen lopital, dispansè ouben klinik. Se yon liv plis pase 600 paj. Editè Hesperian 2018. Dezyèm liv la se "Kote Fanm Pa Jwenn Doktè". Se yon gid sante pou fanm: 562 paj. Editè : Hesperian 2014.

Gen anpil lòt òganizasyon ki ekri liv kreyòl. Ou gen anpil anpil ekriven ki ekri liv kreyòl, epi yo enprime yo pou kont yo.

M ap sonje agwonòm François Séverin ki pibliye 2 michan liv nou pa dwe bliye. Se:

- "Plant ak Pyebwa tè Dayiti",
- "Ti zwazo kote ou prale", deskripsyon sk analiz 81 zwazo lakay.

Ou gen mesye Frantz Gourdet, .ki fè soti sou bèl papye "Ti Prens lan", yon vèsyon bileng, Le Petit Prince de Saint-Exupery, LEVE 2015.

Li fè soti ankò nan yon edisyon bileng: L'odeur du Café de l....., Frantz Gourdet, LEVE, 2016.

Li fè soti nan yon edisyon bileng : L'étranger de Albert Camus, Yon Nèg apa, Frantz Gourdet, LEVE, janvye 2017.

Te gen yon premye tradiksyon Ti Prens la deja, anba plim .... Kidonk sa fè 2 tradiksyon pou liv sa a.

Gen 3 tradiksyon diferan kreyòl ki ekziste pou Gouverneurs de la Rosée.

Gen anpil editè ki enprime liv kreyòl. Pou editè sa yo, jounen jodiya, gen plis pase mil (1000) liv

ki disponib nan katalòg yo. Mwen swete Akademi Kreyòl Ayisyen an pran inisyativ fè yon katalòg jeneral, kote tout liv kreyòl ki disponib isit Ayiti kouwè lòtbò dlo.

# IM NASYONAL SENT LISI

*Gouvènman Sent Lisi a adopte ofisyèlman yon vèsyon kreyòl pou im nasyonal yo a. Yo anonse desizyon sa pandan Sent Lisi t ap selebre 37 èm anivèsè endepandans li.*

*Anplis, yon kout chans, paske desizyon an tonbe yon jou apre jounen entènasyonal lang manman, 22 fevriye. Fòk nou souliye, moun Sent Lisi konsidere kreyòl la kòm yon lang natif natal, kòm lang manman yo.*

**Im ofisyèl kreyòl Sent Lisi a**

1- Fi èk fis, manmay Sent Lisi
Chéwi péyi nésans-nou
Péyi montany, lans èk valé
Pli bèl lil ki asou late!
Nenpòt plas nou vwayajé
Toujou chéwi lil natal-nou

2- Sa pa tan nasyon bat ladjè
Pou bèlté Élenn nou-an
Sa pa tan wivòt èk konba
Té twoublé lavi nou tout
Mètnan, syèl-la éklèsi
An lawout nèf ouvè pou nou

3- Dyé, Senyè, benni péyi-nou
Pwotéjé'y kont tout malè
Fè nou viv ansanm an lapé
Fè nou fò an kò é lam
Endé nou tjenn kon pwensip
Jistis, Lamou, Lavéwité!

Si nou te kapab kwè nan tèt nou menm jan ak moun Sent Lisi, nou ta genyen Im Nasyonal nou an ofisyèl nan lang natif natal nouan.

Annou gade si sa va rive fèt andedan Konstitisyon nou an, ki ta sipoze amande.

**Desalinyèn**

1- Pou Ayiti Peyi Zansèt yo
Se pou n mache men nan lamen
Nan mitan n pa fèt pou gen trèt
Nou fèt pou n sèl mèt tèt nou.
Annou mache men nan lamen
Pou Ayiti ka vin pi bèl
Annou, annou met tèt ansanm
Pou Ayiti nan non tout zansèt yo.

2 - Pou Ayiti nan non Zansèt yo
Se pou n sekle Se pou n plante
Se nan tè tout fòs nou chita
Se li k ba nou manje
Ann bite tè, ann voye wou
Ak kè kontan, fòk tè a bay
Sekle, wouze, fanm kou gason
Pou n rive viv ak sèl fòs ponyèt nou.

3 Pou Ayiti ak pou Zansèt yo

Fò nou kapab vanyan gason
Moun pa fèt pou ret ak moun
Se sa k fè tout manman ak tout papa
Dwe pou voye timoun lekòl
Pou yo aprann, pou yo konnen
Sa Tousen, Desalin, Kristòf, Petyon
Te fè pou wet Ayisyen anba kòd blan.

4 Pou Ayiti Onon Zansèt yo
Ann leve tèt nou gad anlè
Pou tout moun mande Granmèt la
Pou l ba nou pwoteksyon
Pou move zanj pa detounen n
Pou ka mache nan bon chimen
Pou libète ka libète
Fòk lajistis blayi sou peyi a!

5- Nou gen drapo tankou tout pèp
Se pou n renmen l, mouri pou li
Se pa kado blan te fè nou
Se san Zansèt nou yo ki te koule
Pou nou kenbe drapo nou wo
Se pou n travay met tèt ansanm
Pou lòt peyi ka respekte l
Drapo sila a se nanm tout Ayisyen.

## DEKLARASYON DWA MOUN

**Atik 1-** Tout moun sou tè a fèt tou lib. Tout gen menm valè (nan je lasosyete), tout moun gen menm dwa devan Lalwa. Tout moun fèt ak yon bonsans, tout moun fèt ak yon konsyans epi youn fèt pou trete lòt tankou frè ak sè.

**Atik 2-** Chak grenn moun sou tè a fèt pou kapab benefisye libète ak dwa ki pwoklame nan Deklarasyon sila a, san okenn diferans, tankou diferans ki baze sou ras, sou koulè po, sou si se fanm oswa si se gason. Pa fèt pou gen okenn diferans ki baze ni sou lang, ni sou relijyon, ni sou opinyon politik oswa lòt fason sèten moun panse; ni pa dwe gen diferans ki baze sou nasyonalite moun, klas sosyal yo, richès yo, nan ki kondisyon paran yo te fè yo; ni sou okenn lòt rezonman nan jan sa a.

Pa fèt pou gen okenn diferans non plis, ki gen rapò ni ak sitiyasyon politik, ni ak kalite rapò relasyon diplomatik ki egziste ant peyi kote moun nan ye a ak peyi kote moun nan soti a, kit se yon peyi oswa yon teritwa endepandan, kit li anba drapo yon lòt peyi, kit li granmoun lakay li, oswa ta gen kèk règleman ki limite pouvwa peyi sila a pou li pran desizyon poukont li.

**Atik 4-** Pèsonn pa gen dwa fè okenn moun tounen esklav ni fòse okenn moun fè yon travay. Pa fèt pou gen ni esklavaj, ni komès esklav, kèlkeswa jan y ap fèt la.

**Atik 5-** Yo pa gen dwa bat okenn moun, ni fè li pase mizè, ni fè li sibi lòt kalite soufrans pou fè li pèdi kontwòl li oswa fè li sispann konsidere tèt li kòm moun, fè li tounen zonbi.

**Atik 12-** Pèsonn pa fèt pou fouye nan lavi prive okenn lòt moun, nan zafè fanmi li, ni nan sa k ap pase andedan lakay li. Pèsonn pa gen dwa fouye nan lèt yon lòt moun ekri oswa lèt li resevwa, ni fè anyen ki ka dezonore moun nan oswa fè li pèdi repitasyon li. Chak moun gen dwa pou lalwa ba li pwoteksyon kont zak fouyapòt ak medizan-malpalan sa yo.

**Atik 18-** Se dwa chak moun pou li gen fason panse pa li, konviksyon ak relijyon lide li di li. Ak dwa sa a, chak moun sipoze lib chanje relijyon jan li vle, ak konviksyon li tou. Chak moun sanse lib fè antrenman, fè pratik, fè sèvis ak seremoni pou manifeste relijyon oswa kwayans li. Li sanse lib fè tout bagay sa yo, swa poukont li swa nan yon gwoup kit se devan tout piblik la, kit se yon kote apa.

**Atik 23**

**1-** Chak moun gen dwa travay, dwa pou li deside ki travay li vle fè li pa vle fè. Se dwa li pou li travay nan bon kondisyon ki pa kont enterè li epi ki pwoteje li.

**2-** Se dwa tout moun ki fè menm kalite ak menm kantite travay, pou yo touche menm salè, san paspouki.

**3-** Se dwa chak moun k ap travay pou li touche salè ki koresponn ak travay l ap fè a. Li fèt pou touche dekwa pou li menm ak tout fanmi li ka mennen yon vi respektab. Chak fwa gen posiblite yo fèt pou ta ajoute tout lòt mwayen pwoteksyon sosyal ki genyen sou salè sa a.

**4-** Tout moun gen dwa fè kolonn ak lòt moun pou fonde sendika oswa antre nan sendika ki la deja pou defann enterè yo.

**Atik 24-** Tout moun gen dwa pran repo epi jwenn tan pou l anmize li. Se dwa moun nan pou li pa travay depase limit epi pou li gen peryòd konje peye si li se yon anplwaye.

**Atik 26-**

**1-** Se dwa tout moun pou yo al lekòl. Lekòl leta fèt

pou gratis sitou lekòl elemantè ak lekòl fondamantal. Lekòl elemantè fèt pou li obligatwa. Lekòl teknik ak lekòl pwofesyonèl fèt pou alapòte tout moun. Epi posiblite antre nan inivèsite ta dwe egziste pou tout moun, selon kapasite etid yo.

**2-** Edikasyon fèt pou vize devlopman pèsonalite moun epi ranfòse respè Dwa Moun ak libète ki endispansab yo. Li fèt pou fasilite antant, tolerans ak zanmitay fleri nan mitan tout peyi, tout kalite ras moun, tout kalite relijyon. Edikasyon fèt pou ede Nasyonzini travay pou gaye ak kenbe lapè sou tè a.

**3-** Manman ak papa se premye moun ki gen dwa deside ki kalite edikasyon yo ta renmen pitit yo resevwa.

**Atik 29-**

**1-** Chak kretyen-vivan gen yon seri obligasyon anvè kominote kote l ap viv la. Paske kominote a se sèl kote li kapab alèz pou li devlope pèsonalite li tout bon vre.

**2-** Lè yon moun ap egzèse dwa ak libète li, li pa fèt pou gen lòt limit pase sa lalwa fikse, pou anpeche moun nan pilonnen dwa lòt moun epi pou fè li obeyi tout prensip ki la pou fè respekte Lalwa, respekte lòd piblik epi respekte byennèz lòt moun nan yon sosyete

kote yo pratike demokrasi.

**3**- Kèlkeswa sikonstans ki ta prezante, dwa ak libète sa yo pa ka sèvi pou fè anyen ki an dezakò ak vizyon epi ak prensip Nasyonzini yo.

***"Le premier instrument du génie d'un peuple, c'est sa langue".***

*Henri Beyley dit Stendhal*

***"Premye fenèt nanm yon pèp, se lang li."***

*Gérard-Marie Tardieu*

# KATRIYÈM PATI

# Kreyòl nan ledikasyon, nan sèvis piblik ak lajistis

*Kreyòl nou an ki se lang ofisyèl depi konstitisyon 1987, li ta lwen si te gen volonte. Li ta lwen si pa te gen blokaj ni nan Ledikasyon, ni nan Sèvis Piblik, ni nan Lajistis.*

*Sanble se yon revolisyon ki merite fèt.*

## 4- Katriyèm pati, Kreyòl nan edikasyon, nan sèvis piblik ak lajistis

## 4.1- Les Comédiens : esklizyon

Espas ayisyen an: se tankou yon teyat ki mete aktè prensipal la deyò, pèp ayisyen an ki se sèlman kreyòl li pale epi li konprann. Graham Greene nan liv li a « Les Comédiens », si li pa gen rezon lòt kote, pou lekòl li gen rezon. Se yon lekòl komedi pou pi fò timoun nan pèp la. Nan yon sans, si lekòl la pa ta yon komedi, li ta yon dram.

Kanta MENFP, se blòf , epi se pi gwo lennmi lang kreyòl la. Yon gran pedagòg Jean Piaget ap pale :

*"En réalité, l'éducation forme un tout indissociable, et il n'est pas possible de former des personnalités autonomes dans le domaine moral, si par ailleurs, l'individu est soumis à une contrainte intellectuelle telle qu'il doive se borner à apprendre sur commande sans découvrir par lui-même la vérité. S'il est passif intellectuellement il ne saurait être libre moralement".*

Kouman pou timoun yo pa pasif, ak yon lang ki pa pou yo, yon lang prete ?

Nan anpil lekòl, ou gen pinisyon pou pale kreyòl, jouk jounen jodiya nan lane 2018.

Men atik # 4 yon lekòl kongreganis katolik:
*"On n'est pas autorisé à s'exprimer en créole au sein de l'établissement".*

Ou genyen kout fwèt ak anpil pinisyon kòporèl. Genyen tou pinisyon moral ki la pou detwi pèsonalite timoun nan, tou sa li gen ki natirèl lakay li, ak kapasite li pou kreye, pou envante ...

Epi lè li pale kreyòl yo kouri di li *"Exprimez-vous"*, kòm si lè li pale kreyòl se jape li jape.

Kote dwa lengwistik timoun yo ?

Men, Ayiti siyen konvansyon dwa timoun. Kidonk timoun yo gen dwa libelibè pale kreyòl la jan yo pi pito. Se nan dat 20 novanm 1989 Ayiti siyen konvansyon entènasyonal dwa timoun.

Ayiti ratifye konvansyon an ak yon lwa li vote nan lane 1995.

Wi! KONSA KONVANSYON VINI YON LWA

Atik 13 la di konsa :

"Timoun yo gen dwa eksprime yo libelibè ... : alekri,

aloral, sou fòm enprime, sou fòm atistik, sou

kèlkeswa fòm yo va chwazi a."

Pwen / Ba ! Sa se pa jwèt !!!

Nou tout nou dwe fè respekte sa !

Direktè lekòl, sispann aprann timoun yo pa respekte lalwa. Depi nou pa vle timoun yo pale kreyòl, se lagè nou ap fè avèk konvansyon dwa timoun yo. Anplis se meprize sikilè 31 janvye 1980 Sekretè Deta Joseph C. Bernard ki di konsa:

*"kòm premye atik dekrè 18 septanm 1979 la fè kreyòl vini yon lang ofisyèl nan lekòl ..."*

Èske te janm gen yon lòt sikilè ki anile sikilè sila a?

Dayè, lang kreyòl la, seyon lang ofisyèl konstitisyon an tabli, byen tabli, yon lang ki simante tout Ayisyen. Ki kote enstitisyon kongreganis sa yo, ak lòt lekòl jwenn tout POUVWA sa a:

- pou yo ap batay kont konstitisyon nou an;
- pou yo ap batay kont konvansyon dwa timoun yo
- pou yo ap batay kont sikilè Joseph C. Bernard la
- pou yo ap batay kont tout lojik pou bay kilti nou ak idantite nou valè?

Kote yo jwenn tout pouvwa sa a?

Anplis, lekòl ayisyen an, li pou anpil nan koripsyon ki ap toufounen peyi nou an. Kouman sa? Akòz fransè a!

Wi, annou lage kreyòl la kòm sèl kòk andedan lekòl yo paske timoun yo aprann bay twòp manti akòz yon lang ki bloke yo, yon lang ki ap gagannen yo.

# 4.2- DÈNYE KOU KI TOUYE KOUKOU A

Lekòl ayisyen an aprann jèn yo pou yo manti, pou yo vòlò. Mwen te anseye Bèljik, mwen te anseye Kanada, Kebèk ak Ontaryo, mwen pa janm wè elèv ap kopye konsa nan egzamen yo. Poukisa poul, bèt egziste konsa nan lekòl Ayiti? Senpleman paske elèv yo pa konprann lang franse yo enpoze yo a. Se konsa, solisyon an ye pou elèv yo, sètadi: "degaje pa peche". Sa a li antre nan fon sèvèl tèt yo, nan mantalite yo byen bonè nan lekòl la. Epi sa pral rete yon maladi pou tout rès lavi yo. Anpil pwoblèm pou korije sa. Batay kont koripsyon, li dwe kòmanse depi nan lekòl la. Nou dwe anseye nan lang kreyòl nan tout lekòl yo. "Tabula rasa"! ki ta vle di "revolisyon."

Se pa sèlman anseye nan lang kreyòl, se pa sèlman li bèl fraz sa a nan sikilè Sekretè Deta Joseph C. Bernard, se dechouke pou nou dechouke vye mantalite sila a, yon mantalite ki anpeche timoun yo pale kreyòl andedan lekòl la. Dechouke mantalite sa a paske, deja lekòl la ap aprann timoun yo vòlò, nan aprann yo degaje pa peche.

Kounyen an, se abse sou klou, lekòl la ap aprann yo dezobeyi lalwa, paske la lwa ba yo dwa pale

kreyòl libelibè.

Anplis se fè yo meprize lang yo, kilti yo; se aprann yo meprize idantite yo: se foure andedan tèt yo lang kreyòl la pa bon, lang kreyòl la se pa pou yo pa pale li anndan lekòl... souzantandi lòt kote tou...souzantann li pa ase swa. Se sa ki fè ou wè anpil Depite, anpil Senatè depi yo rive nan palman yo chanje langaj. Pou yo santi yo moun, yo anvi pale franse menmsi bouch yo sirèt. Se konsa tou, lè ou prezante w yon kote, nan sèvis piblik la, moun ki ap resevwa w la, pou li santi li enpòtan, li deside pwenti bouch, pale fransè. Menm li kapab menm rive meprize w paske se kreyòl ou pale. Se sa pou nou rive dechouke andedan lekòl la, andedan sosyete a, andedan administrasyon piblik la.

N ap di byen fò: Sispann bay franse GWO JARÈT sou kreyòl la, paske yon lòt rezilta : se echèk nan bakaloreya

Yon lavalas lajan ape jete nan lanmè. Blòf ministè edikasyon nasyonal.

Se yon gwo tètchaje, gwo doulè,

Se yon katastwòf, wi, pou nou pa di se yon gwo eskandal.

Solisyon an : se ta yon revolisyon “ trankil ” nan

sistèm edikatif la !

Lang kreyòl se lang ofisyèl, ki bò sa a? Ayiti? Non, sou yon fèy papye. Paske nou pa respekte ni frè ak sè nou, ni konstitisyon an. Se petèt pa fòt nou, nou te aprann repete nan yon lekòl kolonizasyon Lafrans te pote pou nou apre Konkòda peyi a te siyen ak Wòm. Se petèt pa fòt nou, men n ap kalonnen elèv yo ak yon lang yo pa konprann, nan yon lang ki pa pa yo, nan yon lekòl aprann pakè, san konprann, pou yo radote nan yon lang prete. Se yon lekòl jakorepèt.

Èske sa kapab chanje? Sa kapab chanje rapid rapid. Se pa difisil, se pa konplike. Volonte sèlman ki pou ekziste.

Volonte ki pou genyen pou fè revolisyon sa a.

Mwen pa kwè nan MENFP. MENFP abitye fè blòf, l ap kontinye fè blòf. Plan operasyonèl 2010-2015 sou edikasyon an se yon plan yo mete nan tiwa.

Poutan Plan sa a di nan rekòmandasyon No 5 li: *"Privilégier le créole comme langue d'apprentissage dans les deux premiers cycles de l'école fondamentale et rendre l'écolier fonctionnel dans les deux langues officielles du pays dès la fin du deuxième cycle fondamental"*.

Ministè a siyen avèk Akademi Kreyòl la yon pwotokòl kote li ekri nwa sou blan:

**Atik 14.** Akò sa a ap fikse divès chantye pou entèvansyon yo fèt nan plan aksyon an:

1. Entèvansyon pou itilizasyon lang kreyòl la nan administrasyon MENFP an jeneral:
2. Entèvansyon pou pwomosyon ak itilizasyon lang kreyòl la nan tout enstitisyon piblik ak non-piblik k ap travay nan sektè edikasyon an:
3. Entèvansyon pou itilizasyon lang kreyòl la nan:

a. sal klas yo ;

b. preparasyon kourikoulòm ofisyèl MENFP;

ch. preparasyon materyèl eskolè ak liv lekòl ;

d. sikilè ak enfòmasyon MENFP ap voye bay lekòl yo ou byen laprès

e. egzamen leta yo ;

f. fòmasyon anseyan yo.



# 4.3- YON LEKÒL TÈT ANBA NAN YON PEYI TÈT ANBA

Alò, li pa nòmal pou MENFP ap voye dokiman an franse bay Akademi an malgre pwotokòl akò a. Pi rèd Akademi an te mande yon konsiltan ki t ap fè yon rechèch pou MENFP, pou li te voye rapò final li a an kreyòl pou Adademi an.

Konsiltan an te reponn, li pa gen kontra pou l remèt MENFP yon rapò an kreyòl. L ap remèt yon rapò an franse. MENFP a fè tradui li pou Akademi an. Konsiltan an pa antò. Se Ministè a ki ap blofe.

N ap repoze kesyon an: èske premye lènmi kreyòl la se pa ta Ministè Edikasyon Nasyonal limenm?

[1] Sou zafè edikasyon, tout moun rekonèt echèk sistèm nan. Nan ti ponyen ki gen chans rive chita sou ban lekòl, sou chak 100 timoun, se sèlman 3 ki rive nan segondè e, kidonk twazyèm ane segondè (GRAHN, liv ch. 6). Se anpil gaspiyaj lajan, sankonte tan ak enèji, pou Leta kenbe yon sistèm ki pa kapab fonksyone. Sistèm nan ap fonksyone an reyalite pou yon ti lelit, se poutèt sa li fèt nan lang minorite a. Sistèm edikasyon an gen yon wòl enpòtan pou li jwe nan korije enjistis sosyolengwistik nou te deja denonse a.

Nan sistèm sa a, menm si elèv la entèlijan, si li pa metrize yon lang li pa kapab bay bon rezilta nan aprantisaj li ap fè. Pi gwo andikap nou nan aprantisaj fransè a, se paske nou pran li pou lang matènèl nou. nou anseye li ak metodoloji ki fèt pou aprantisaj lang matènèl olye nou konsidere li kòm lang segonn. Aplikasyon prensip teritoryalite diferansye a nan edikasyon ap favorize yon pedagoji pou ansèyman ak aprantisaj kreyòl kòm lang matènèl, franse kòm lang segonn epi kreyòl kòm lang ansèyman. Pa bliye, plis elèv la metrize fonksyonnman lang matènèl li plis li fasil pou li aprann yon lòt lang.

---

(1) Yon tèks nou pran nan "Yon Amenajman lengwistik pou devlopman pèp Ayisyen, GRAHN, paj 37.

*La langue est le moteur du développement, omniprésente dans tous les domaines. Le (re) lancement du développement du pays passe inévitablement par l'application de l'article 5 de la Constitution, par la mise en place d'un vrai aménagement linguistique. Pour y arriver, l'Etat doit prendre les moyens nécessaires débouchant sur les résultats escomptés. Par exemple, sur le plan de l'éducation, la tâche est colossale, comme l'a si bien exprimé le Groupe de travail sur l'éducation et la formation:*

> *Les recommandations les plus pertinentes en matière d'éducation et de formation n'auraient aucune chance de se concrétiser sans une volonté clairement affirmée pour faire de l'éducation un axe prioritaire dans la vision du développement économique et social à adopter pour Haïti. Cette volonté politique doit se manifester dans l'effort exceptionnel qui devra être consenti par les pouvoirs publics pour mobiliser et allouer à l'éducation les ressources nécessaires à son impulsion.*

*(Texte tiré de "Un Aménagement Linguistique pour le Développement du peuple Haïtien, GRAHN, page 27.)*

## 4.4- SIBVANSYON AK DOTASYON

Pou sibvansyon ak dotasyon, chak ane gen abitid genyen 15% liv kreyòl pou 85% liv angle, franse, espayòl. Gen plis dotasyon ak sibvansyon pou liv angle ak espayòl pase liv kreyòl.

Kanta apèldòf pou 2018 la men kijan sa te ye:

Nan yon premye apèldòf 19 lo liv, pou yon total 450.000 liv, pa gen yon sèl lo liv kreyòl.

Nan yon dezyèm apèldòf 36 lo liv, pou yon total 770.000, genyen 6 lo liv kreyòl pou yon total 180.000 liv. Nan dezyèm apèldòf sa a pousantaj liv kreyòl yo rive 23,37%.

Men si nou adisyone 2 apèldòf yo, nou jwenn yon pousantaj liv kreyòl 13,24%.

Se konsa yo abitye fè li, depi lontan, depi twò lontan.

Donk, fòk nou bay tèt nou mwayen pou bagay sa a chanje, epi fòk se pa ti mwayen jwèt. Minis Gabriel Bien-Aimé te eseye bay liv kreyòl yo plis plas. Ale li ale, nou tounen nan pousantaj derizwa sa a pou liv kreyòl yo.

Ann imajine yon ti moman si 2 milyon twasan

mil, oswa 2 milyon katsan mil, oswa 2 milyon senksan mil liv pou dotasyon ak sibvansyon an ta separe egal ego pou gen 1 milyon liv kreyòl ki enprime pou tout peyi a, nou imajine enpak la, repèkisyon an?

Pou kraze movèz fwa sa a, konklizyon se revolisyon an : Yon sèl lang ofisyèl .

Se MENFP ki anreta nan zafè lang nan peyi a. Nou ka pran egzanp sou dènye konkou Mis Ayiti a. Nan Tele Metropole, 8 finalis sou 10 chwazi fè prezantasyon final yo an kreyòl. Sa se yon pakèt revelasyon.

Nou kapab reflechi tou sou "Revelasyon konkou mizik BIC" te mete sou pye pou 2018 la. Jèn yo manche kreyòl yo, epi Ministè a ranmase franse li.

Kanta Mis Ayiti, li fè yon deklarasyon ekstrawòdinè nan lansman mwa kreyòl la, nan dat 6 oktòb 2017.

## 4.5- Diskou « Miss Haïti Univers 2017 » nan okazyon lansman mwa lang ak kilti kreyòl 2017

Ekselans, Medam, Mesye Bonswa!




Se yon gran onè pou mwen menm « Miss Haïti Univers 2017 » avèk nou jodi a nan mitan tout Ayisyen konsekan sa yo ki deside lite pou kilti ak respè lang nou an.

Nou nan Akademi Kreyòl Ayisyen n ap fete lang ak kilti kreyòl la sou tèm: ***« Jèn yo, ann sèvi ak lang nou tout kote san baboukèt. »***

An Ayiti malerezman, nou ap fè fas ak diskriminasyon atravè pwòp lang nou ki se kreyòl la, nou gen dwa pa vle di li, men nou konnen kijan reyaksyon anpil nan frè n ak sè n nou yo lè nou parèt devan yo epi nou deside pale kreyòl. Mwen se yon jèn k ap travay pou devlopman peyi a, e mwen vle envite tout jèn parèy mwen mete tèm sa an aplikasyon.

Nou se Ayisyen, lang zansèt nou kite pou nou, lang manman nou ak papa nou se kreyòl. Li se idantite nou. Ann pa wont montre kote n soti e kiyès nou ye.

M ap profite di nou tout, pale kreyòl nan sosyete a pa vle di ke nou pa gen konpetans, li pa vle di ke nou pa edike e li pa vle di non plis ke nou pa konn ni li, ni ekri.

Nou men m grandèt yo n ap di nou mèsi pou efò ke nou fè ak nou men m jèn yo pou mete kreyòl la an valè.

Nou menm jèn yo nou gen pouvwa pou n pote chanjman.

Ann komanse aji pou pi piti k ap vini yo ka konprann valè lang nou an e aprann renmen li.

Nou renmen di ***« idantite m se fyète m »*** jodia mwen men m ***Cassandra CHÉRY*** Miss Haïti Univers 2017 m ap di lang mwen, kreyòl mwen se idantite m e se fyète m.

Ann pale kreyòl, mèsi anpil

**Cassandra Chéry**
**Mis Ayiti 2017**
**6 oktòb 2017**

# 4.6- REVELASYON KONKOU MIZIK BIC




Nan konkou mizik twazyèm edisyon BIC fè ane sa a, se Minis Edikasyon Nasyonal la pèsonèlman ki chwazi bay konkou sa a jarèt pou li ta yon gwo evènnman. Nan twazyèm edisyon konkou sa a, " Drapo nou se Fyète nou, AYITI se PA NOU, ANN METE MEN", mwen kapab bay konklizyon kote jèn ki te patisipe nan konkou a di aklè lang kreyòl la se fyète yo tou. Wi, paske, lè mwen mande chantè a, atis la, konbyen pousantaj li jwenn repons nan chante kreyòl parapò ak chante fransè, li reponn mwen si pou li te ka fè yon pousantaj li ta kapab di se 99% kreyòl, 1% repons franse. Alò nou te kapab wè ministè a limenm kouman li pa respekte jèn yo ditou. Lè ministè ap fè final la, se pa ti sezi m sezi, m wè se fransè sèlman y ap pwenti bouch nan televivzyon, alòske baz la, jèn yo nan konkou a, se kreyòl la, se drapo kreyòl la yo monte nètalkole. Mwen rele sa ridikil. Reyèlman vre se pa respekte nanm jèn yo. Se pou kalite bagay sa

yo chanje.

Natirèlman, nou deja tou konnen, sou 12 chante ki sou albòm nan, pa gen yon sèl chante franse. BIC di mwen konsa, tanzantan, nan yon chante kapab gen yon ti fraz franse ki foure kò li. Ministè a tou, li ta kapab tanzantan, glise yon ti mo franse. Pale franse a, sa lèd nan okazyon sa a. Se yon bagay tèt anba, ki prèske ridikil. Non, li ridikil.

Te gen yon minis Edikasyon Nasyonal ki te lakòz yon deblozay, sou rezo sosyal yo, kòmkwa li te fè gwo fot franse pandan li t ap pale devan radyo ak televizyon. Pou mwen, pa gen mal nan sa fè fot franse. Sitwayen franse yomenm konn fè fot. Sa ki pa bon an, sa ki mal bò kote pa minis la, se ki rezon poulakyèl li te bije pwenti bouch, pale franse. Li pa t ap pale ni pou pwòp manman li, ni pou pèp la. La a tou, se te yon bagay ridikil, 2 fwa ridikil, nan ka sila a.

**Pa bliye:**
**premye lennmi lang kreyòl la, se Ministè Edikasyon Nasyonal.**

## 4.7- YON MANTALITE POU NOU DECHOUKE.

Premye minis Jacques Édouard Alexis, te soti yon kominike, kote li te mande pou yo respekte pèp la, pou yo itilize lang li, pou yo byen resevwa li, lè li vin mande sèvis nan sèvis piblik, nan sèvis leta.

Mezanmi, apre Premye Minis Jacques Édouard Alexis fin ale, genlè sikilè sa a, tou jete tèt li nan poubèl, ouben li kouri antre nan tiwa. Mezanmi, nou di dechouke. Se sa menm. Paske vye mantalite sa a, li pa kapab kontinye. Menmsi li te kapab ankatimini nan tèt elit yo apre endepandans nou, se apati gwo erè vin mete franse lang ofisyèl nan konstitisyon nou an, se apati "briganday" sa a ki fè yon vye mantalite vin antre nan lòlòj sekretè ak admistratè nan sèvis leta. Nou bezwen yon revolisyon pou nou dechouke jounen jodiya vye mantalite sa a: "pa konn pale ak pèp la nan lang pa li".

Nou fè tout peyi a, kèlkeswa kote nou pase, kit se nan Nò, kit se nan Nòdès, kit se desann Latibonit, pase nan Platosantral, rive nan Nòdwès, kanta Pòtoprens se pa pale, kanta nan Lwès se men nan machwè, kite depatman Lwès nou fè yon kout rive tou nan Sidès, menm nou kòmanse rive nan Gransid. Men

